# Hibeyn

**Buuggaan** waxa aan u Hibeeynayaa Ruux Waliba oo Soomaaliyeed oo jecel kuna Faana Dhaqanka, Dhulka iyo Hanka Mustaqbal ee Ummada Soomaaliyeed.

# TUSMO

# Mahadnaq

Mahad oo Idil Waxa ay U Sugnaatay Eebbe (SW), Naxariis iyo Nabad Galyo Korkiisa ha Ahaato Nabigeenna Suuban Ee Maxamed Ibnu Cabdillah.

Intaa ka gadaal Waxa aan U mahadnaqayaa Qof waliba oo Kaalin ka Qaatay Soo Saarista Buuggan, Si Gaar ah Waxa aan Ugu Mahadnaqayaa:

1. Proff. Axmed Warfaa Oo igu Dhiirra Galiyey in aan Qormooyinka "Riyo" U Badelo Dhigane si ay uga bogtaan Bulshada Soomaaliyeed.

2. Fahad Maxamed Iimaan Oo Mudan Mahad Ballaaran Laf dhabarna u ahaa In aan Soo Saaro Buuggan.

3. Asxaabta iyo Aqiyaarta Qiimaha Badan Ee aysan ii Suurta Gelinin Fursaddu in aan Halkan Ku xuso Magacyadooda Balse Door Muhiim ah Ku lahaa Soo Saarista Buuggan.

Cabdalla Qaasim Daamey

# Afeef

**Ixtiraamka** iyo Qadarinta Aragtiyaha Kala Duwan Waxa ay lagama Maarmaan u Tahay Wada Noolaashiyaha Dunida, Sidaa Aawadeed Waxa caddeynayaa in aan Ixtiraamayo Aragti Waliba oo Oggol Ama Liddi Ku Ah Qormooyinka Ku Xusan Buuggan.

Khasab Ma ahan in Aynu Waxwaliba Ka Noqono Isku Aragti Taasi Badelkeeda Waxaa Khasab ah In aynu Isku Xurmeyno Aragtiyadeena Kala Gedisan, Inaga oo Ka Duuleyna Midaas Waxa aad Xaq u Leedahay in aad igu Dhaliisho Waxwaliba Oo ka Hor Imaanaya Aragtidaada oo Aad Ka Dheehatid Buuggan, Sidoo Kale Waxa aan Filayaa in aad Bogaadin Doontid Aragti Waliba oo Ku Qancisa taasi oo aad ka Daalacatid Buuggan.

Ugu Danbeyntii:

Wax waliba oo aan Saxay Waxa ay ka Ahaadeen Hanuunka Ilaahey iyo Ku Dayashada Nabigeenna Suuban (NNKH), Sidoo kale Wax waliba oo aan Qalday ama Aan Ku Gafay Waxa ay ka Ahaadeen Nafteyda Iyo Sheydaan.

# Arar

**Af-Soomaaliga** oo ah Luqad hodan ku ah hab curinno kala gadisan, Misana sida qaalibka ah Soomaalidu kolka ay cabirayaan Dhacdooyinka iyo fakradaha waxa ay Adeegsadaan Hab curinno loo marayo wadiiqooyin isku mid ah Tusaale ahaan Adeegsiga Hal abuurka Maansada sida Gabayada, Geeraarada, heesaha IWM. Hab curineedkaasi kala duwan ayaa ah kuwa bulshada lagu gaarsiiyo hadba farriinta loo dan leeyahay iyada oo loogu tusaaleynayo habab Qayaxan ama Qarsoon.

Sida aad ka dheehan karto Magaca dhiganaha " RIYOOYINKII DAHSOONAA" buuggani waxa uu soo bandhigayaa hab curineed cusub oo u qaabeysan (Riyo) ahaan,Riyo waliba waxa ay gudbineysaa qormo u qaabeysan (sheeko) ahaan, sheeko waliba waxa ay xanbaarsantahay macno (Dahsoon) macnahaasi oo leh Yool iyo ujeeddo aad u fog oo ku qotoma Halgan, sooyaal, Siyaasad, Dhaqan, Mustaqbal iyo hoga tusaaleyn kale intaba.

Hab Qoraalkan cusub waxa uu Aqristuhu garowsanayaa Yoolka qorma waliba kolka uu soo gaaro dhamaadkeeda, si ka duwan sidii uu ka filanayey macnaha looga gol leeyahay hab dhaca ay qoramadu ku dhisantahay, qormo waliba waxa ay yeelaneysaa hab sheekeed ka tarjumeysa qadiyadda ay ku qotanto, iyo rajo kol waliba isu rogeysa Riyo.

Riyo waliba waxa ay tusineysaa aqristaha Qaddiyad Gaar ah oo ka dhex jirta bulsho weynta soomaaliyeed.

Waxaa Laga yaabaa kolka ay sheekadu kuu Mareyso Meel Aad u habboon in aan si kadis ah kuugu Sheego in ay wax waliba Ahaayeen Riyo, isla markaana Aaan Qormada Kuugu Bayaaniyo in kolki aan soo baraarugay aan la kulmay wax aad uga Gedisan wixi aan kuugu tabinayey sheekada.

Hadaba Riyadaasi Dahsoon waxa ay ku tusin doontaa Rajo Soomaaliyeed oo isu Bedeshay Riyo, Riyadaasi waxa ay noqon kareysaa mid Qurux badneyd balse uu waqtiga iyo Waayuhu Beeniyey,Ama Sidoo Kale waxa ay noqon kareysaa taasi kacsigeeda, Labada Goorse waxa ay Riyadu Noqon doontaa Mid ku Qotonta Dhacdo xaqiiqa ah oo jirta, Tusaale ahaan Thriibka dhallinyarada, Ama Waxa ay Riyadu Noqon Kareysaa Mid ku Qotanta Arrin Muran ka dhex Dhalineysa Bulshada sida in Ruux Soomaaliyeed oo Halgamaya loo Gacan geliyo Nacab, Ama Waxa ay Riyadu Noqon Kareysaa mid ka Hadleysa Qadiyado kale oo Saameyn ku leh Bulshada dhexdeeda, sida Rajooyinka ay Bulshadu ka Sugayaan Siyaasiyiinta IWM.

# Hordhac

**Soomaalidu** Waa Ummad Wadaagta Diirka iyo Dareenka Qowmiyad, Tusaale ahaan Qofka Soomaaliga ah ee Ku nool Lawya Cadde ama Carta waxa uu ka gubanayaa Waxa dhibaya Qofka Ku Dhaqan Gaarisa ama Harar, Hadaba Buuggan "Riyooyinkii Dahsoonaa" Waxa uu Tusaaleynayaa Sheekooyin Muujinaya qadiyado  Soomaalinimo oo Saameyn  Ku leh qofka Soomaaliga ah Meel waliba oo uu joogo, Haddii aan Si kooban kuugu Tusaaleeyo Dhinacyada uu Taaban doono Qoraalka buuggani waxaa ka mid ah :

1.Dareenka iyo xiisaha uu Dhaqanka iyo hiddaha miyigu Ku leeyahay qalbiga Ruuxa Soomaaliyeed Ee qurba joogga ah ama ay duruufuhu ku qasbeen in uu ka dheeraado dhulkiisa.

2. Halganka Soomaalinimo Ee ku dhisan Xaq u dirirka Iyo ka hor tagga Hagardaamada Gumeysiga oo aan Ku Tusaaleynayaa doono Qadiyadda Soomaalinimo  iyo Sidoo kale Dibindaabyada Ku Xeeraan Halgannadaasi.

3. Saameynta ay Colaaduhu Ku Reebeen Rajada iyo Nolosha Dhallaanka Soomaaliyeed Ee Ku Hana qaaday Diriraha Sokeeye Ee Hareeyey Dhulka Soomaalida.

4. Riyada Mustaqbal Ee Dhallinyarada Soomaaliyeed Iyo Duruufaha Cakiran Ee Ku Xeeran Rajooyinkooda Kuwaa oo Biday Haldoorrada In ay Door bidaan Hijrada iyo Hayaanka Lagu Tiigsanayo Qaaradaha Fog.

5. Doorka Siyaasadda iyo Siyaasiga Eek u Aadan Dhagridda Ama Badbaadinta Bulshada Soomaaliyeed Iyo Rajada Ay Rayidku ugu Heellanyihiin Hoggaan Daacad ah oo  Dhalin kara Samata bixin Dhab ah, Iyo Sida ay Maatidu ugu Hungoobaan Dhagarta Daneystayaasha.

6. Odoros Mustaqbal oo Muujinaya Yidiidallada Dowladnimo Soomaaliyeed Iyo Sahan Barwaaqo ah oo aan Ku Cabirayo Qaab Socdaal Tusaaleynaya Qowmiyad Soomaaliyeed oo Ku Nool Xaalad Barwaaqo Sooran ah.

Dhamaan Qaybahaasi Kala Duwan Ee Taabanaya Nolosha iyo Qadiyadaha Bulshada Soomaaliyeed Waxa aan U Cabirayaa Qaab Qoraaleed ku dhisan (Riyooyin) Muujinaya Farqiga u Dhaxeeya Xaaladda Taagan iyo Xaaladda Rajo, Hab Farshaxaneed u Qaabeysan Sheeko Balse Ka Tarjumeysa Dhacdooyinka Xaqiiqda ah Ee Ka Dhex jira Bulshada Soomaalida.

Inta aad Ku guda jirtid Aqrinta Buuggan Waxa aad Kaga Bogan Doontaa Sheekooyin U Dhigan Hab Faneed Cusub (Riyo Dahsoon), Kuwaa oo aan kaga Tilmaam Bixi doono Riyooyinka Qofka Soomaaliga ah Ee Ku Aadan Dhaqankiisa, Halganka Dhulkiisa, Mustaqbalka Dhallinyara nimadiisa, Dhibta Ku Xeeran Dhallaan nimadiisa, Rajada Daallan Ee Bulshadiisa iyo Odorska Sahan Ee Dowladnimada Dalkiisa.

Inta aad ku guda jirtid Aqrinta Buuggan Waxa aad kaga Bogan doontaa Xasuusinta iyo Tusaaleynta Dhaqankii Quruxda badnaa Ee Miyiga, Aaranka iyo Barwaaqada, Dhirta iyo Udugga Keynta, Hidaha iyo Cayaaraha, Nimcooyinka Xoolaha, Naq raaca iyo Geediga. Sidaasi si la mid ah Sheeko Faneedka Buuggan Waxa uu ku Gelin Doonaa Safarro Iyo Socdaallo Badan oo aad Ku Dhex Mushaaxi doontid Gayiga Wacan Ee Soomaalida Inti Loo Gaaro Dagmo iyo Tuulo, Haro iyo Buuro, Wabi iyo Xeebo, Gobollada iyo Cirifyada Geesaha Dhulkeenna.

Inta aad ku Guda jirtid Aqrinta Buuggan waxa aad ka Dheehan Doontaa Maansooyin Aan Anigu Curiyey Dhamaantood kuwaa oo aan si Kooban

Kuugu soo gaabin doono Macnaha iyo Ujeedada Qormo ama Mowduuc Waliba.

Inta aad Ku guda jirtid Aqrinta Buuggan Waxa aad ka Dheehan Doontaa Qaar ka mid ah Dhacdooyin Bulshada Dhexdeeda Ku leh Hadal Heyn iyo Muran Weyn Sida Dhiibista Halgamaayasha Soomaaliyeed Ee Loo Gacan Celiyo Gumeystaha iyo Hadal Heynno Kale oo laga Yaabo in aysan Bulshada Soomaalidu Ka laheyn Aragtiyo Mideysan, Sidaa Aawadeed Muhiim ma ahan in Aragtideyda Ama Aragtidaada Ama Aragtida Qayb ka mid ah Bulshadu Ay Tahay Midda Saxda ah, Balse Muhiimaddu Waa in Qayb waliba oo Bulshada ka mid ah Ama Shaqsi Waliba oo Bulshada ka mid ah uu Xaq u Yeesho in Lagu Tixgeliyo Aragtidooda/Aragtidiisa.

# Riyo Dheelmad Iyo Dhaqan

Waa Arooryo Roobaad uu Reeysku Ciidda Doogiyey, Suusac Dhiisha Ku haray iyo Soor Bariido ah Ayan Kasoo karriin tirtay, Waxa aan usoo Baxay Ardaaga Aqalka, Dabeyl Udug badan iyo Waaberi soo Iftiimaya iyo Shimbiro Raxan Raxan ah Ayaa Qurxinaya Jawiga, Waxa aan Xareeyey Agabkii Xalay Lagu Iloobay Ardaaga, Kal iyo Mooye Iyo Haan Arjeeg ah, Waxa aan u Kicitimay Dhinaca Xerada Ariga, Aniga oo Taagan Boowdka Ayaan Ariga Farmuuq uga Xisaabiyey Tiro is dheer.

Soddon iyo Lix Orgi oo Qoor ah, Sideetan Boqoli Dheertahay oo Jar ah, Saddex Afartanaad oo Ceysaamo ah, Riyo ku Go,an Laba Tiro oo Tobani Dhimantahay oo  dhamaantood Dayrtaan Dhalaya, Ido Sagaashanka ay u Wehliso Saddex Kontonaad, Wanan iyo Neylo Wadarta ka Wadaaga Toban Farood oo Min Toban ah.

Dhowr Neef oo ay Ridii Shaaximan iyo Wankii Dawanka Caddaa ka mid yihiin ayaa Labo Dhaxaal Ku maqan,  Inta aan Reedda Bidix Xerada kala wareegay ayaan Qaaday Diqdiqii Aadayey Golaha Geela, Labaatan Halaad oo Ramad ah, Afar iyo Toban Halaad oo Qawaarro ah, Lix Halaad oo kareeb ah oo aan Ololka deyn, iyo Nirgo Sidig ah oo Juucaya ayaa Dhex Fadhiya Golaha, Geed Lebi ah oo u Muuqda Golaha waxaa Hal Abasax ah ku Abaadinaya Ratti Qoor ah, Meel aan Golaha ka Fogeyn waxaa ka Doobbinaya Awrtii kale, Halihii Horweynka ahaa Ee Lixdameeeyada ahaa waxa uu Xuurkii iga yaraa Mar hore u bulsheeyey Dhul aan ka Dhoweyn Carrada.

Waxaa Xerada ka maqan Irmaan Seddax Sagaalaad Koorta Iskala Daaqa iyo Qaalmo Soddonka Labo u dheertahay, Socdaal Jarmaado ah Iyo Sahan Baadigoob ayan u Xeytahay, Dhabbaha Bari Qumman ayan u Dhaqaaqay, Dhulku waa Rays Cirkuna Sagal, layrtuna waa Saxansaxo.

Uduga Lebiga, Ubaxa Quraca,Uumiga Xagarka, Ilqabadka Cowska, Waxaa wehliya Shililiqda Shimbiraha, Dhawaqa Habarticaayga, iyo Codka Xiita Xiitada.

Dhabbuhu waa Iliil, Dhulkuna waa Aaran, Sagaarku waxa uu Guranayaa Ubaxa, Gerigu Waxa uu Laacaya Laamaha, Dusha Rayska Waxaa ka Muuqanaya Raadka Goroyada, Biciidkuna waxa uu u daaqayaa Teel Teel.

Waxa aan Isu Gejacinayaa Si Reyn Reyn Leh, Aniga oo Foorida Ku Laraya Farxadda Barwaaqada, Indhaheygu waxa ay Qabanayaan Cagaarka Doogga, Dhagaheygana waxaa kusoo Dhacaya Daryanka Koor Aleel ah oo Ka dhex dhawaaqeysa Howdka iyo codka Wiil Geeljire ah oo ku Luqeynaya sidatan:

***Hiddi Habaloow***
***Waa Horweynkii***
***Markuu Howd Galo***
***Waraaba Hurdiyo***
***Haadda kicin Jiray***

Kol kale Ayuu Geeljiruhu Gedinayaa Laxanka, oo Codkiisa oo ay soo Tuureen Dabeylaha Neecaawda Leh ayaa ku soo Dhacaya Dhagaheyga, Aniguna waxaa an Sii Boobayaa Tallaabada oo waxa aan Hadba sii Tabayaa Halihii Iga Maqnaa, Isaguna waxa uu Oranayaa Sidatan:

***Ninna Dhalashuu***

***Kuugu Dhiidhiyey***

***Ninna Dhuun buu***

***Kuu Dhex joogaa***

***Ninna Dhaqashuu***

***Kuugu Dhabar jabay***

Ka Gadaal Wirwir iyo Socod Baadi goob, waxa uu Dhulku igula sii Fogaaday Galab Carroow, Waxa aan Casar Liiqi Soo Istaagay Balli Xareeddu Buuxisay oo Naq raac lagu wada Cabayo, Balliga Waxaa Hareeraha ka xiga Daashash Yaryar oo Lagu Iibinayo Shaah iyo Bur Dhaabbow, Dhanka Bari Dhowr Wiil oo isku Jilib ah Ayaa Ku Tumanaya Cayaarta loo Yaqaan Oolka, Waqooyi Dadban waxaa iiga muuqanaya Rag U badan Fardooleey oo Waraabinaya Geel uu Daashaday Harraadkii Jiilaalka, Dhanka Galbeed oo ay Qorraxdu usii Guduudatay waxaa kasoo Socda Awr Dhaan ah iyo Qaalmo Isku Daba Tixan oo ay Hareeraha ka Socdaan Rag Kasoo Hayaamay Dhul aad u Dheer.

Koofur Qumman Waxaa Balliga ka Cabaya Geel ay Koorta u siddo Hal Leexo leh, Dhowr Wiil oo Kuray_yaal ah oo Ku Naaxay Danbarta iyo Caanaha Dhaayda ah ayaa Iyaguna ku Ag Tumanaya Cayaarta Wilisaqada, Jawigu Waa mid Kulansaday Nabad, Barwaaqo, Xareed iyo Udug.

Inti aan Eegayey Hareeraha ayaa Waxa ay Isheydu Qabatay Gashaanti usoo Laafyooneysa Dhinaceyga oo Garwaaxsan Guntiino Qurux badan Qoortana ay u Surantahay Kuul.

Uduga Labeenta ee kasoo baxaya ayaa Durbaba I Saaqay, Qaab laafyo Is dhabar jebis ah ayaan Ugu soo dhaqaaqay, Aniga oo Kor meeraya Garaadkeeda Ayaan Ku Iri "Ina Adeerey ma Roob-la-dhac baad aheyd". Iyada oo Dhoolla cadeyneysa Ayey igu Tiri: "Dee Orod oo Golaha iga Amaan".

Intantu Waxa ay Warmoog ka tahay in aan Ahay Hubqaad Ku Caan baxay Jiibka Dhaantada Iyo Jaanta Wilisaqada, Durbaba Waxaa an Yeeriyey Fooridii Baaqa u aheyd Jaandheerta, Aniga oo Kasii Dhaqaaqaya Aayaan ku Iri "Bal Dhugo Waxaa an Dhigo".

Raggii Dhaanka Watey oo Dabranaya Awrta, Fardooleydii oo Dejinaya Kooraha, Kuraydii Shubayey Geela, iyo Wiilashii Isku Eryanayey Oolka, Raggii Samaale Ee uu Isu keenay Naq raacu Waxa ay Mar Qura igu soo Wada Hareereeyeen Goobtii aan ka Yeeriyey Foorida, Sacab Saddex Dhac ah, Jaan laba Rog ah, Iyo Guuxa dhaantada ayaa la ii jiibiyey, Anigana intaan Luuqda Jiiday ayaan Cod Sare Ku Hoobiyey Cayaarta:

***Aragaagiyo Nuurka Inantaay***

***Iftiinkaagiyo Muuqa inantaay***

***Nin Ku Eegoo Ku Amaanin Lawaa***

Hooriska iyo Jaanta Jilibyada Samaale iyo Hugunka Onkodka Roobka, Gabbal Dhaca Qorraxda ee Kasii Dul Mirqaya Xareedda Tuban Balliga, iyo Dhoolla cadeynta inanta Ku Naaxday Sixinta Dayrta, Waxa aan Mar qura Xusuustay in aan ahaa Nin Habsaamay oo Baadi-goobayey Halo Horweyn ah, Kol Qura ayaan ka booday Jiifka Mise Wuxuba waa Riyo oo Waxa aan dul Jiifaa Sariirta Waxa aan Eegay daaqadda oo Mise Waa dalkii Qurbaha ahaa.

*Anigaba Qurbaha Dheer*

*Riyo Qarawga Leylkaan*

*Qaban Waayey Jiifkoo*

*Ladi Waayey Quurada*

*********

*Miyaan Ruux Qariib iyo*
*Noqday Hanad Qaxootiya*

*Miyaan Lumiyey Qiimihi*

*Qabki aan Lahaa Shalay*

*********

*Miyuu Qaranki Toosoo*

*Sidi Qamar Hillaacoo*

*Qaxarkii na Heystiyo*

*Qatarihi na Daayeen*

*********

*Qarax Leysu Duugiyo*

*Qalashadi Sokeeyaha*

*Miyuu Suulay Qurunkii*

*********

*Miyuu Qayr Barwaaqiyo*

*Nabad Lagu Qaboobiyo*

*Raxmad Qoyski Joogaa*

*******

*Miyuu Roob Qayoodoo*

*Qayirmeen Daruuruhu*

*Qulqullada  Xareeddiyo*

*Miyuu Daadki Qubayaa*

*******

*Dhirtu Miyeey Qabowdoo*

*Quracdiyo Sarmaantana*

*Dusha Quudku Kaga Yaal*

*******

*Miyuu Xagarki Quulliyo*

*Geedki Qaawanaa shalay*

*Qayir Doormay Lebigii*

*******

***Qurdhubaanki Waagii***

***La Qonbobay Kaliilaha***

***Miyuu Cawsku Qariyoo***

***Qajigiyo Hareerigi***

***Miyuu Geelu Quutaa***

*******

***Qadaw Keynta Yaalliyo***

***Miyuu Quuri Doog dhalay***

***Ku Qamaamay Xooluhu***

*******

***Aniguna Qamuunyiyo***

***Miyaan Qaraw ku Raagoo***

***Barafkiyo Qaboobaha***

***Miyaan Qaati Joogaa !***

*Cabdalla Qaasim Daamey*

# Riyo Sahan Iyo Socdaal

Sanadku waa 2038 Waa Arooryo uu Da,ayo Roob Xafuuf ah, Waxa aan Gaarigeyga oo Noociisu Yahay BMW_2037  Shidaal Kaga Shubanayaa Kaalin Ku Taalla Ceel_Cirfiid, Duleedka  Magaalada Muqdisho Wadada u Bixitinta Dhinaca Balcad. Dhulku Waa Udug, Dhirtu waa Ubax, Dhaayuhuna Waxa ay Qabanayaan Dhowr Qof oo Chinese ah oo Isku Sawiraya Geel Daaqaya Hareeraha Wadada, Waxa Aan usii Dhaqaaqay Balcad oo aan Ka tallaabay Buundada Wabiga Shabeelle oo uu Qaybteeda Hoose Ka Dusayo Tareen Dheereeya oo u kala Gooshaya Khadka Ganacsi Ee (Mombasa_Mogadishu_Asmara).

Baxaalka Sabuulka, Butaaca Wabiga, Beeraha Dalagga, Bilicda Arlada, iyo Baraaraha Nabadda Ee Qalimoow iyo Jowhar Ayaan Kusii Ildoogsaday, Waxa aan Barqadii Ku joogsaday Buurane oo aan Laxoox Kulul ka Cunay Maqaaxi Yar oo uu Leeyahay Ganacsade Djaboutian Ah oo ay Kabal_Yeeri ka tahay Gashaanti Qurxoon oo Oromo ah.

Safarkiyo Sodcaalka Waxa Aan Kusii Maray Mahaddaay, Kaliga Shiinaha, Jalalaqsi, Fiidoow, Jimbileey iyo Buur_weyn, Magaalada Hodanka Ku ah Warshadaha Ee Buulo_Barde, Mataanaha Ubaxa Ee Halgan iyo Garasyaani.

Casar Liiqi Galabnimo Ayaan Soo Gaaray Beledweyne oo Berrito u diyaar Garoobeysa Marti galinta Shirka (African Union), Buundooyinka 20ka ah Ee Magaalada Waxaa lagu Tixay Calamada Wadamada Africa, Kagadaal Habeen Nasiino leh oo aan Hareerta Wabiga Shabeelle kula Qaxweeyey Qoraayad Masaari ah oo Ku Nasaneysa Maqaaxi Nalal Guduudan oo uu leeyahay Maalgashte Hindi ah, Waxa aan Aroortii Xigtay Sii watay Baxaan-baxa iyo Baqoolka.

Buundada Ceel_Gaal, Buuraha Jawiil, Bartamaha Kala_Beyr iyo Bilicda Jiiraha Qamno, Waxa aan Barqadii Ka Quraacday Matabaan Garoorre, Hilib Solan, Dhaay Culan iyo Bur Hogan Ayaan Ka cunay Cafeteria Yar oo ay Gabar Eritarian ah Ku leedahay Kasoo Horjeedka Daaraha Nabadda.

Sayladaha Xoolaha Ee Guriceel, Saraha Caadda Lula Ee Dhusamareb, Seeraha Bilicda Cadaado, Socodka Aan Saxarka laheyn waxa aan Gabbal_Dhici Maqribnimo ku imid Gaal-kacyo, Dadku waxa ay Berrito u Dareerayaan Cod Bixinta Xubnaha Deegaanka. Saaxiibkey oo aan si kadis ah Isugu soo Galnay Carwo Yar Ayaa Iga codsay in aan Berrito u Raaco Xeebta Hobyo Oo Ay Ka furmeyso Xafladda Dalxiiska Qaranka, Aniguna Waxa aan U sheegay in aan Doonayo in aan Kasii Quraacdo Garowe Si aan Galabta Danbe U Daawado Cayaar Horyaalka Africa ah oo Laascaanood Ku dhex mari doonta Kooxda Daraawiishta iyo Koox South African ah.

Waxa uu Saaxiibkey Igu Qasbay In aan u raaco Hobyo, Waxa aan Kuraasta Hore ka Fariisanay Tareenka Dheereeya Ee U Baqoolaya Hobyo, Safarka Waxaa Nagu Wehliya Dalxiisayaal Fara Badan oo aan Ka xasuusto Gabar u dhalatay Morocco oo ii sheegtay in ay Dooneyso in ay Saaxiibkeed Kula Aqal Gasho Hoteelka (Mudug) ee Kulaalaya Xeebta Hobyo.

Tareenku Waxa uu Sii istaagay Wisil oo Ay iiga Muuqanayeen Dhismayaal Qurux badan oo uu Saaxiibkey iigu sheegay in ay Tahay Warshadda Sameysa Gawaarida Ee (Gobaad), Waxa aan Gudaha u galnay Hobyo oo La Ciirciireysa Dadweyne Isaga kala Yimid Daafaha Dunida, Waxa aan Seexanay Hotel Yar oo Ay Ku Qaxweynayaan Dalxiisayaasha Ka yimid Turkey.

Saddex Maalin oo aan Ku Sugneyn Hobyo oo aan Ku Qaadanay Dalxiis iyo Fantasyo, Waxa aan Aniga iyo Saaxiibkey Go,aansanay in aan Horay u raacno Koox Dalxiisayaal Lebanese ah kuwaa oo Booqanaya Magaalada Garacad, Habeen Qurux badan oo uu Dayaxu Nagu Wehliyey Jamallada Xeebta Garacad, Waxa aan Subixii Danbe isi Sagootinay Saaxiibkey oo Diyaarad Yar U raacay Ceelbuur Si uu Uga Qayb galo Xaflad Qalin jebin oo ka Dhaceysa Jaamacadda (El-bur University).

Waxa aan La Xiriiray Shirkadda BMW Maadaama Aan Gaarigeygi Uga soo Tagey Parking ay Ku Leeyihiin Xaafadda Baraxleey Ee Mahaalada Gaalkacyo, Waxa aan U sheegay in aan Ku Suganahay Caracad una Baahanahay Gaari aan Ugu Safro Wadada Dheer ee u Baxda Caluula, Waxaa Durbadiba Hotelka La iigu Keenay Gaari Yar, Waxa aana Sii watay Baxaanbaxa.

Waxa aan Cagta Saaray Wadada Dheer Ee Dhinac Socota Xeebta, Waxaa Midig iiga Muuqanaya Xeebta Quruxda badan Ee Indian Ocean, Bidix waxaa Iiga Muuqanaya Dhul Buuro Gaagaan iyo Doog Cagaar ah, Waxa aan Hadba Arkayaa Tuulooyin Yaryar oo Aad Moodeyso Kuwii Kulaalayey Xeebaha Norway.

Boqolaal Kilometer Ayaan aan Ku Maray Saacado Kooban, Waxa aan Sii Maray Eyl, Bandarbeyla, iyo Baargaal, Goor sheegtada Bariga Africa oo Tilmaameysa 10:30 Habeennimo Ayaan Soo Gaaray Caluula, Halkan Waxaa Ku Yaalla Warshado Waaweyn oo Hormariya Kalluunka iyo Khayraadka Kala duwan Ee Badda, Waxa aan Joogay Hal maalin oo Aad u Qurux badan, Waxa aan Habeenkii Danbe Ku Safray Wadada Aadda Boosaaso.

Magaaldu Waa Mid Ganacsi oo aad u Bulsho Badan, Waxaa Ku Xiran Dekadeeda Maraakiib Fara badan oo uu Ku jiro Markab Sita Calanka Switzerland oo Shixnad Foox ah u Raraya Galbeedka Yurub, Waxa aan Doorbiday in aanan Waqti badan Kusii Hakkanin Boosaaso, Waxa aan Isla Duhurnimadii Goostay Tikitka Tareenka Burco, Waxa aan Fariistay Dhinaca Daaqadda, Tareenku Waxa uu Marayaa Dhul Aad u Dheer, Balse Waxa uu Isaga Dusayaa Saacado Kooban Qardho iyo Garowe, Isaga oo Fiidkii Habeennimo Nagu Istaajiyey Bartamaha Burco oo Ay Indhuhu Kula Dheygagayaan Quruxda Laamiyada iyo Daaraha Sideetanka Biyaano Ee Magaalada Looga Yaqaan (Cirka Ma Gaadho).

Subaxnimo Ay Dhaceyso Dhado iyo Qaboow Ayaan Burco uga Sii Tallaabay Dhanka Buuraha Sheekh, Dhulku Waa Cagaar, Cirkana waxaa Qarisay Daruur, Roob Dhibco Yar ayaa Da,aya, Dusha Sare Ee Buuraha waxaa Ku Gadaaman Ceeryaamo, Kolka aad Hoos u Eegto Haadaanta Ka Hooseeysa Laamiga Waxa aad Dhaayaha Ka buuxsaneysaa Deegaano iyo Guryo Yaryar oo ay Ku Noolyihiin Dadka Hodanka ah, Guri Waliba waxaa ku hor Baakiman Gaari Nuuca Raaxada ah, Jawigu Waa Mid u Muuqanaya in ay Halkani Tahay Aag Barwaaqo Sooran ah oo loo Naqshadeeyey si Gaar ah.

Socdaal isu Bedelay Dalxiis ayaan Ku Tiigsaday Berbera, Waxa aan Moodayey in aan u kala Safrayo Holland iyo Belgium Balse waxa aan Hubsaday In aan Ka Imid Togdheer una Soo Dalxiisay Waqooyi Galbeed, Waxa aan Galabnimo uu Da,ayo Roob Xagaay ah Gudaha usoo galay Berbera oo Muuqaalka ka Shabaahda Dubai, Waxa ay Magaaladani ku Tiirsantahay Ganacsi, Dalxiis, Dekado Camiran iyo Warshado soo Saara Sibirka.

Afar Cisho oo aan Seexday Qol Ay Daaqadiisu u Furantahay Dhanka Xeebta oo ka mid ah Hotel uu Leeyahay Maalgashte Russian ah, Waxa aan Galbihii Fariisanayey El Geringo Coffee oo Ku Dul Yaalla Dooni Yar oo Sabbeyneysa Dusha Biyaha oo Ay Leedahay Gabar Mexican ah, Barqadii Waxa an u Daawasha Tegi Jiray Foornadii Cilmi Boodhari oo ah Goob aad Ula Ciirciireysa Dalxiisayaasha.

Subaxii Danbe Ayaan u Baqoolay Hargeysa, Socodka Waxa aan Ku Maray Wadada Quruxda badan Ee Sii Marta Dacar Buluq, Hareeraha Laamiga Waxaa Ka Muuqanaya Buuro Waaweyn oo ay Dushooda Daaqayaan Halo Horweyn ah, Waxa aan dib u Milicsaday Waayo Sii Horreeyey oo aan Halkan Ku Maray Safar, Raadkii Dagaallada, Burburkii Taangiyada iyo Darxumadii Berigaas iminka Kama Muuqanayaan, Waxa aad is Oraneysaa in aysan Halkan Weligeed Ka dhicin Wax Colaad ah.

Waxa aan Isha La Raacayaa Naqa iyo Doogga iyo Laamaha ay Ruxeyso Dabeyshu, Waxaa Gaariga iiga Daaran Hees aad u Qadiim ah oo Aysan Jirin Cid Waqtigan Dhageysata, Waxaa Ku Luqeyneysa Gabar Ku Hanaqaaday Dhulkan, Waa Khadro Daahir Cige, Waxa ay Codkeeda Halaasiga ah La Raaceysaa Dhawaqa Kabanka Iyada oo Si Cajiib ah Ugu Raaxeysaneysa Miraha Abwaan Hal Qarni kahor Ku Dhashay Tuulooyinkan Hodanka Noqday, Waxa ay Isla Jiideysaa Codka Iyada oo Oraneysa:

***Baxnaanadu Sidey tahay***

***Miyaad wali Bestaa Tahay***

***Allahayow Ku sama Bixiyeeee***

***Cabdoow Beri Samaadkii***

***Marki Sheeko Baraleey iyo***

***Kaftan Leysla Beegsadoo***

***Ma Baraarugtaayoo***

***Boholyoow Ma Ooydaa***

Hargeysa oo Xillagan Dunida Looga Yaqaan (Ubaxii Bariga), Waxa aan Ku Qaatay Labo Cisho oo kaliya, Maadaama Aanan jecleyn Ku Nagaashiyaha Maagaalooyinka Waaweyn Ee Saxmadda Badan Sida Los Angeles, Tokyo iyo Hargeysa.

Inti aan ku Sugnaa Hargeysa Waxa aan Aad ula Ashqaraaray Bilicda Daaraha Gaaray Daruuraha iyo Waadiga Hargeysa oo Hoos Qulqulaya Buundada Afar Wareegga Ah Ee Ay Surantahay Duusheeda Taallada Dahabka Ka Sameysan Ee Loo Xardhay in ay Tahay Astaanta Nabadda Ee Bariga Africa.

Waxa aan Usii Hayaamay Wajaale, Waxaa Darafyada Wadada Buux dhaafiyey Dalagga Beeraha Ee Loo Qoondeeyey Mashruuca Quudinta Wadamada Khaliijka, Waxaa Safarka igu Wehliya Qoraa Portuguese oo aan Isku Baranay Gudaha Hargeysa oo Isaguna Ku Wajahan Jigjiga, Waxa aan Casar liiqii Danbe Soo Gaarnay Buurta Kaaramardha, Halkani Waxaa Ka Dhisan Xarunta Laga Maamulo Dayax Gacmeedyada.

Jigjiga Waa Magaalo Farshaxan iyo Qurux Kulansatay, Waxa aan Magaalada ka Degay Hotel Kasoo Horjeeda Xarunta Dhaqanka Iyo Hiddaha, Waxa aan Durba La Xiriiray Saaxiibkey oo Bare ka ah Jigjiga University, Waxa aan u Sheegay in aan Ku Suganahay Magaalada Una Sii Bixitimi Doono Godeey,

Waxa uu Saaxiibkey igu War Geliyey in uu Isii Raaci Doono oo uu Doonayo in uu Ka Qayb galo Fantasyaha Dhaqanka Ee Bariga Africa oo Lagu Qabanayo Godeey, Waxa aan Isla Qaadanay Saaxiibkey in aynu Isku Wehlino Baxaanbax aan Ku Mari doono Dhul aad u Dheer.

Waxa aynu sii Marnay Tuulooyin iyo Deegaanno Bilic wacan oo La ii sheegay in Dadyowga Ku nooli ay Qaataan Ceyr iyo Cunno Bilaash ah, Waxa aan Dalcad Sare kasii Dheehday Qabri dahar oo ay Dusheeda Sare ka Muuqanayaan Afar Daar oo Mataano ah, Ka dib Socdaal aan Kusoo Ildoogsanay Dalagayada beeraha iyo Waraabka ee Teedsan Dhulka Hodanka Ku ah Wabiyada, Waxa aan ugu Danbeyntii Soo Gaarnay Godeey oo Berrito u diyaar garoobeysa Marti gelinta Bandhigga Dhaqamada Ee Bariga Africa.

Subaxnimadii Xigtay Waxaa La daah furay Xafladda Dhaqamada Ee Bariga Afica oo ka Dhaceysa Fantasyaha Nabadda ee Godeey, Waxaa halkan Tuban Qowmiyadaha Kala duwan ee Ku Dhaqan Bariga Africa sida: Masaay, Tigreey, Turkana, Soomaali, Tudsi, Oromo, Nuubi, Canfar, Hutu, Bugiyanya, Gambella, Funji, Baantuu, Amhara, Beja, Zaqawa, Iyo Qowmiyado Kale oo Dhamaantood soo Bandhigaya Dhaqamo kala duwan, Kadib Saacado Badan oo aan Daawanayey Bandhigyada iyo Farshaxannada Waxa aan Cassar liiqii ka rawaxay Fantasyaha aniga oo La fajacsan Hiddaha Kala duwan ee la isu Weydaarsaday Sida Quruxda badan.

Ka gadaal Sawirro iyo Muuqaallo Kala duwan oo aan Habeenkii danbe la Galnay Dadyoow ka Qayb ahaa Qowmiyadaha kala duwan ee Usoo Damaashaad tagey Bandhigga, waxa aan Ugu danbeyntii Isla Habeenkaas Sagootiyey Saxiibkeey oo Raacay Tareen u Gooshaya Dhanka Mqgaalada Jabuuti.

Barqanimadii Danbe Waxa aan Dayuurad Yar ugu Bixitimay Kismaayo aniga oo ay Safarka Igu Wehlinayaan Dalxiisayaal Yoolkoodu Yahay in ay Booqdaan Halka uu Wabigu kaga darmo Badda Ee Kulaaleysa Kismaayo.

Halkani Waa Goobweyn, Waa Goobta 4aad Ee ugu Dalxiiska badan Africa, Halkan Waxaa ka dhisan Hoteello Qurux badan oo Qaarkood Laga Dhex Qotomiyey Badda, Dadka Halkan Ku sugan Waa kuwo aad u Fara badan, Qaarkood waxa ay u Yimaadeen Goobweyn in ay ka helaan Caafimaad Dabiici ah, Dhulku Waa Cagaar Loo Farshaxameeyey Qaabab ay Indhuhu la Maqsuudayaan, Waxa aan Ag Istaagay Koox u badan Reer Galbeed oo Sawirro Ku Hoos Gelaya Taallo Qurux badan oo Lagu Qoray Dhowr Eray oo u tibaaxan Sidatan:

" We Suffer But We Survive, And Finally We Reach Prosperity, Because We are Somalis, We Never Know The Impossibility" Oo u Tarjuman Sidatan: ( Waa aynu Dhibtoonay balse Waa Aynu Badbaadnay, Ugu Danbeyntii Waxa aynu Gaarnay Baraare, Sababtoo ah Waxa aynu Nahay Soomaali, Ma nihin Kuwa Garanaya Quusashada),

Waxa aan Aqriyey Qoraalka Toban Jeer, Waxa aan Bilaabay in aan Gadgadoomo, Waxa aan Ka Toosay Hurdada, Si Lama Filaan ah Waxa aan Ka Baraarugay Hurdada Waqtigu waa Aroor, Wadanku Waa Qurbe, Waxa aan Milicsaday Warbixinada Interntetka, Wacaalka Saxaafaddu waxa ay Qorayaan Walbahaarka Qaraxyada, Waxa aan Eegay Waqti_Sheegtada (Saacadda), Weli Sanadku Waa 2018, Wuxu Waa Riyo,Waayuhuna Waa Iyagi.

*Sahannada Dahsoon iyo*

*Socdaallada  Odorskaa*

*Ninba Seeto Gaar buu*

*Sifaheedi Moodee*

*******

*Hadaan Kuu Saleeyeen*

*Sadarada La Daah xiray*

*Sirta Loo Danleeyiyo*

*Kuu Dhigo Sarbeebaha*

*******

*Anigoo Saqiir baan*

*Saxariir Colaad Iyo*

*Sokeeyaha Is dooxiyo*

*Dagaallada Ku Salaloo*

*******

*Silac Reera Duul iyo*

*Umul dooxi Sabankii*

*Tan iyo Suubo aadkii*

*Marna Seer Barwaaqeed*

*Kuma Ladin Sadkeedii*

*******

*Sama Caad Laheyn baan*

*Sanka Udug La Raacoo*

*Sagal Nabadda Keenaan*

*Sugtay Maalma Dhowroo*

*******

*Soddon Dayrti Gaartaan*

*Tiro Siman ku Dhaafoo*

*Weli Soowti Gugacaan*

*Onkod iigu Siminoo*

*******

*Samir Waaya Raagiyo*

*Niyad Seegtay Jiifkaan*

*Riya Socod Dhigaal iyo*

*Rajo Qalin ku Seexshoo*

*******

*Safar Ruuxu Tabey baan*

*Ku Cabiray Sarbeebtoo*

*Saban Aan Dhoweyn baan*

*Ku Sahmiyey Qiyaasoo*

*Saadaal Ku Faaqiday*

*******

*Nina Garay Salkeediyo*

*Ujeedada la Saaf maray*

*Nina hadal Silloon buu*

*Kala Saari Waayeee*

*******

*Sownigaan Baxaanbaxa*

*Saadshay meel Baraaree*

*Aarmiga iyo Seefaha*

*Hadmaan Suri Kareynaa*

*******

*Saboolkaan na Daashaday*

*Saxarkiyo Dhibaatada*

*Inaan Saanta Gooynaa*

*Ma waxaan Soceeyn iyo*

*Sacab timo Ku Yaal baa ?*

*******

*Saylac iyo Kismaayiyo*

*Xamar iyo Sanaag bari*

*Ma Dhul Subaggu Yaalloo*

*Sooran iyo Barwaaqaa ?*

*******

***Waa Su,aal Dahsoon ee***

***Siraadyada Dalxiiskiyo***

***Socotadaan Dureertaa***

***Ma Qowm Saakay Joogaa ?***

*******

***Riyadaan La Sahwiyay ee***

***Dhafarkeed la Saahiday***

***Ma Qaraw iyo Sawaxan baa***

***Mise Waa Wax Suganoo***

***Saad danbeey Dhaceysaa ?***

*Cabdalla Qaasim Daamey*

## Riyo Heellan iyo Halgan

Waa 34 Sanadood ka hor, Waxa aan ahaa Hanad Kuray ah oo Ku Hana Qaaday Habeedda Geela, Hiddaha Dhaantada iyo Howdka Miyiga, Waa Gabbal Dhac Aaran ah waxa aan Meel u muuqata Ardaaga Aqalka kula Haasaawayaa Amran, waxaa an cuskanahay bakoorad yar aniga oo daawanaya dhoolla cadeynteeda quruxda badan Ayaan Mar Qura Maqlay Codka Hooyo Oo iiga Dhawaaqeysa Dhinaca Xerada Ariga "War Maandhoow Carar, Gaarigii Xabashida Ayaa soo Guuxaya, Yeyna Ku Qaban Ee Cagaha wax ka day", Orodka Bakeylka, Afar qaadka Sagaarka, il ka Miriqa Deerada, Unug Socodka Baciidka, bootin ku aruurka Libaaxa, Anfariirka Dhurwaaga, Waxa aan marqura Cagaha Biday Naftiyo Nasiibka iyo ka Baxsashad Nacabka.

Hadba Wuxuu Socodka guuradu ila Siqo Habeenkii Waxa aan Saqdii dhaxe kusoo dhex dhacay Dhowr Nin oo fadhiya meel banana ah, waxa aan dareemay in uu raggu yahay baqa carar kasoo Baxsaday Aarmiga Gumeystaha, ka gadaal kolki aan wadaagnay salaan iyo kala warqaad ayaa leygu yiri "soo dhawoow" , Waxa aynu Shidanay Dab weyn oo aan kaga Qaaqameyno Dhaxantiyo Qarqaryada, Dhadada iyo Qaboobaha, wuxuu raggu is wareysi dheer iyo isu tabiyo khabaaraha wuxuu hubsaday nin waliba in uu yahay ma dooriyaha midka kale, in uu haldoor waliba yahay baxsad, in uu cadawgu yahay mid qura, in uu xalku yahay xeelad wadatashi.

Waa Talo Rageed Iyo Tabtii uu lahaan Jiree Waxa aan is Weydiin iyo Wada goynta xaajada ku Gorfeynay Sidi aan ka Yeeli laheyn Baqatinkiyo Barqa Cararka na heysta, nin waliba waxa uu dhiibtay taladiisa.

Walow ay Goobta buux dhaafiyeen rag iga badan Gaboow iyo Garaad Misana Waxa aan ahaa haboow uu dilooday ciil iyo Hammuun, waxa aan ahaa nin ay laabtiisa ku gaamurtay gocosho, waxa aan habeenkaas haasaawaha dumarka ka door biday hub qaadnimo, Gunta Hadalka iyo Gunaandka heshiiska Waxa aynu dhamaanteen Ku wada Goynay Halgan iyo Hub_qaadkeed.

Waagu kolki uu inoo baryey waxa aynu bilownay jabhadnimo iyo yagleelidda halgan qotto dheer, maadaama uu dhulka badankiis hantiyey gumeystuhu waxaa an is weydiinay tolki aynu maciin bidi laheyn, ma aynaan helin jawaab kale oo aan aheyn "Soomaali Weyn".

Wabiyada Jamaame, Dusha Gobolka Waamood, Waajid iyo Bakool, Waxa aan Ku Wirwiray Xeebaha Warsheekh iyo Waadiyada Beledweyn, Si aan Dusha Heybta Soomaali uga helo Maciin iyo Magac weheshi Qowmiyad. walaalnimo la hagar tiray iyo wehel dhameystiran waxaa inoo dheeraa in soomaalida oo idil ay inoo ahaayeen hoos iyo harsiimo, hogol aan ku naaxno iyo haybta na hilmaansiisa harraadka iyo diifta haboowga.

Waxa aan lug iyo laafya socod kusoo maray salka Mudug iyo Guryaha Reer Gaalkacyood tan iyo aagga sin-ujiif, sidi in aan galleyr samada duulaya oo aan cidina soo haweysan Karin waxa aan niyad sami ku naallooday naqa dhuusamareeb tan iyo dooxada nugaal, Reer miyigu waxa ay ahaayeen kuwa inoo loogaya xoolaha isla markaana hantida inoo huraya aaran iyo jiilaal.

Buuraha Sanaag, Seeraha Mareeg, Surinada Ceelbuur, Seylac iyo sheekh, hadba meeshi aan dhigo saanta iyo raadka waxa aan ahaa mid aan qabin cabsi iyo caga jugleyn.

Walow aan maamuus iyo qadarin u lahaa in aan ku noolaado degmo iyo tuuo waliba oo soomaaliyeed si aan ugu nasiino bogto misana waxa aan ahaa hanad la ciil baday oo laga xayuubiyey dhulkiisii, waxa aan dharaar iyo habeen ku rarnaa gumac iyo rasaas, waxa aan ahaa garab rarato iyo geeddi uu hayaankiisu yahay dhul uu xakumo xabashi gumeyste ah.

Ashqaraarka Oonkiyo Waxaan U Adkeysto Gaajada Jiilalka, Dabeysha Xagaayaha Ee dhaceysa Habeenkii, Waxaan Hadba u Gegsado Duruufaha Kaliishiyo Gaag ma reebtada Abaaraha, Misana Xiliyada Aaranka iyo Naqa ahi Dhulku waxa uu ahaa mid Hodan ah, Casarkiyo Cadceeddii Waxa aan Guran jiray Hohob iyo Dhafaruur, Jinaw iyo Bacaroor, Mareer iyo Mirocas, Sitkax iyo Guwaax, Gocoso iyo Yicib, Quulle iyo Qare  Hadba Geedki Aan Kasoo Dul Dhaco Waxa uu ii ahaa Qado ama Qureec..

Dharaar Socod iyo Dhuumasho Habeennimo Hadba Waxaan Ku Sodcaalo Howdka Gobolka Liibaan, Hareeraha Iimeey Tan iyo Buuraha Harar, Gumeystaha Habowga ah Hadba Waxaan Isaga Hornimaadno Hilinnada Ciriiryoon iyo Gulufyada Habqanka ah Ee aan Cidina Ku talagelin, Waxa ay Haaddu Feenato Hilibka Halyeeyada, Waxaan hadba Iilka Ku Hubsado Raggi ii ahaa Sida Wiilki Hooyadeey.

Halgankiyo Hubqaadkuba waxa uu ii ahaa Hubanti aan laga baaqsan kareynin iyo Wadada kali ah Ee u furan Gaaridda Yoolka Xornimada Iyo Hanashada Dhul Soomaaliyeed oo ay Dhex laafyoonayaan Gabanno Faraxsan, Gashaanti Quruxsan iyo Guud Ku Cirroole Talinaya.

Soddon sano iyo Dheeraad oo aan Miranayey Gobolka Qorraxey, Geesaha Shilaabood, Geeri Go,an iyo Dhagax buur,  Waxa aan Galabtii Danbe ka Warhelay curashada is bedel ka hanaqaaday gabi ahaan soomaali galbeed iyo In Hadafkii Xarbigu uu Gaaray marxalad aan kaga soo bixi kareyno mirashada howdka, Waxa uu Taliyuhu Nagu wargeliyey in aynu U damaashaad tagi kareyno Tuulooyinkii iyo deegaanadii aynu ku dhalanay.

Barqanimadii Xigtay Waxa aan Kaligeey Socod Kusoo Beegsaday Tuuladii Aan Ku hana qaaday, Waxa aan Ahaa Sidii Libaax Dool ah oo Ay Godkiisii Kasoo Saartay Gaajadu, waxaa an u laafyoonayey sidii Shabeel ka xaragoonaya Labada garbood, jalleecada qoorta waxaa ad I mooddaa Haramcas, Waxa aan usoo muuqday tuuladii yareyd,  Marqura ayaa waxaa Igu Soo Xoomay Dadweynihii Tuulada oo meel sare ka arkayey bidhaanteyda, malaha waa markii ugu horreysay oo ay dadka tuuladu dhaayaha saarayaan Halgame Xorriyad u dirir ah oo kaligii soconaya Barqadi, Ubadka Fiigsan, Odayga Daallan, Inanta Yaabban, Umusha Dooxan, Agoonka Arradan, Aabaha I moodaya wiilkiisi, Hooyada ilmadu qubato,  iyo uur kutaallada ka muuqata indhaha waayeelka, waxa ay ii aheyd ilbiriqsiyo iiga sheekeynaya tobaneeyo sano oo gudubtay.

Waxa aan Tuulada ka Baadi Goobayey Qof aan Bar garanayo maadaama ay halkan iigu danbeysay muddo dheer kahor, waxaa an taagayey indhaha si aan u aqoonsado xittaa hal qof, Marqura ayey indhaheygu Qabteen Gashaanti Qurux badan oo 18 jir ah oo indhaha kaga eg Amran, miyaad xasuusataa Amran ! waa inantii aan la haasaawayey galabtii ay hooyo iiga dhawaaqday aqalka, galabtii aan bilaabay orodka iyo baqa cararka igu dhaliyey jabhadnimada, waa galab laga joogo waqti aad u dheer ….. soddon iyo afar sanadood ayaa laga joogaa iminka.

Waxa aan Weydiiyey "Magacaa" ? Waxa ay iigu jawaabtay "Idil" Waxa aan Weydiiyey

"Hooyadaa waa Tuma" Waxa ay Igu Tiri: "Hooyadeey Waxaa la Yiraahdaa Amran". Fajac !  Waxa aan Garoowsaday in ay Dhashay Inantii Aan La Hasaawi jiray Soddon iyo Afar sanadood kahor. Garan Waayey Waayuhu Sidii ay isu Gurayeen.

Marqura Ayaan ka Booday Jiifka, oo Mise Wuxu Waa Riyo, Waxa aan Toosiyey oo aan Weydiiyey Saxibkey oo jiifay Sariir ii Muuqata " iiga waran Gobolkii Soomaali Galbeed"? ...

Waxa uu igu Yiri " waayadaan Oromo Ayaa Laga Horayaa (Laga Celinayaa)" ... Waxa aan Ku Iri " Ka waran Wehelkii Soomaali Ahaa" ? Waxa uu igu Yiri "Wehelkii Shicibku waa Sidiisii, ha yeeshee Madaxdu waxa ay wali Soo Dhiibayaan Halyeeyada" .. ! Fajac ! waxa aan Garan waayey wax aan sheego waxaase iigu sii darneyd kolki uu ii raaciyey sidatan " Shalay ayey dhiibeen Halgamaagi u danbeeyey oo la isu mariyey Gaalkacyo, Xamar, Baydhabo iyo Godeey", Calool Xumo Aawadeed Waxa aan Damcay in aan Isaga laabto Hurdada, Ha yeeshee Lulmadi iyo Ladi waayey Jiifkii.

Dhakafaar iyo Dhabanahays ayaan hadba dhinac ula gadoomay anfariir iyo Amakaag, waxa aan Eegay cirka sare si aan u sawirto waxa uu dareemi lahaa ruux soomaali ah oo ku jira gacan gumeyste misane goconaya taah iyo xanuun kana murugeysan in qofka cadawga u gacan geliyey uu yahay walaalkii soomaali ah.

waxaa igu yuurursaday yaxyax iyo yaab, waxaa mar qura maskaxdeyda soo maaxatay maanso gaaban si aan tacsi ahaan ugu diro halgame kasta oo soomaaliyeed oo ay ku dhacday arrintan oo kale, aniga oo ku cabiraya xaaladda halgamaagii u danbeeyey, aniga oo tusaaleynaya sida aysan bulshada soomaalidu kolna u aqbali Karin una aqbali doonin abidkood in halgame soomaaliyeed loo qafaalo gumeystaha.

*Saqda Dhexe Habeenkuu*

*Cadaawuhu Ku Saaftee*

*Salfudeydle Xaakima*

*Silac baduhu goortuu*

*Kugu Simay Sarkaalkiyo*

*Tigreygaad Saluugneyd*

*******

*Saldhiggii Godeey iyo*

*Halkuu Samanku Kuu Qoray*

*Hadba Seeta-seetada*

*Waxaad sii Socdaashaba*

*Xabsi  Silisya Weyn iyo*

*Kolkeey Jeel ku Seexsheen*

*******

*Been aan Sadar laheynoo*

*Lagu Siray Dadweynaha*

*Waa Saaqid Nabad-diid*

*Waa Sanam Aragagax liyo*

*Saadaal Xun Weeyaan*

*Sow lama Saleeynoo*

*Seeraha Wacaalladu*

*Sifaheedi meey Qorin*

*******

*Silacii Laguu Dhigay*

*Saqiirkii la Yaabaa*

*Tinti Seer Cadaatoo*

*******

*Sidi Aad Sagaar tahay*

*Sandulladii Ku heysaa*

*Dumartii la Salashoo*

*Dhali weyday Sabigii*

*******

*Cirka Sare Nin Qeyliyey*
*Nin Cabiray Sarbeebaha*

*Salaadaha Nin Oogiyo*

*Nin Su,aasha Weynaha*

*Kugu Sugay Salliyo Duco*

*Iyo Soojeedka Leylkii*

*******

*Ninki Kaa Sarriigtiyo*

*Ninki Siriqda kuu dhigay*

*Waa laba kala Sinjiyadoo*

*******

*Soomaali baa Sifeysoo*

*Raggu Waa Sad Quutiyo*

*mid aan Soorta Qaayibin.*

*******

***Si walboo laguu dhigay***

***Ha Saluugin Calankii***

***Haka seexan Yoolkii***

***Wixi Sanado kaa tagey***

***Ku iloow Sadkoodii***

*******

***Iminkood Saliim tahay***

***Qalbi Saafiyihi tahay***

***Rabbi kuma Sal-gooyoo***

***Kuma Seejo Qowlkiyo***

***Soomaali Weyntiiiiiiii***.

*Cabdalla Qaasim Daamey*

# Riyo Tahriib Iyo Tacab Dhallinyaro

Waa Arooryo Ay dadku u kala dareerayaan Shaqooyinka iyo wax barashada, sidii caadada ii aheyd waxa aan soo fariistay Jardiinka Gurigeenna, Waxa aan iska Daawanayaa Socotada, Garab Raratada iyo Dadyowga u kala gooshaya Gudashada Nolol Maalmeedka, Dalka Guud ahaan, Gaar ahaan Magaalada Yare e aan ku Noolahay waxaa hareeysay Shaqo la,aan baahsan oo heysata dhallinyarada tiiyoo ay noo wehliso colaadaha sokeeye, Halkan Jardiinka ah waxaa an ku gutaa inta badan maalinkeyga, waxa aan halkan iyo goobaha la midka ah kula qaataa asxaabteyda sheeko hadafkeedu yahay sidi aan isu mootin laheyn waqtiga, Halkan waxaa igu dhaafay maalmo, asbuucyo, bilooyin iyo sanado fara badan oo aan la hardamayey waqtiga iyo shaqa la,aanta.

Aniga iyo asxxaabta ila midka ah waxaa an waayadaan danbe aad u war heynay arrin hadalheyn badan ku leh dhallinyarada dhexdooda oo ah (Tahriibka), si gaar ah aniga iyo saaxiibkey waxaa niyadda inooga taagnaa sidi aan isaga haajiri laheyn magaaladan yar, waxa aynu xiriiro badan la sameynay saaxiibadeen oo iminka iyagu ku sugan qurbaha balse horay iyaguna nala wadaagi jiray xaaladdan cakiran ee ka jirta magaaladeena.

waxa ay goor waliba nagu dhiirra gelin jireen in aynu isaga soo huleelno dalka, iyaga oo nala wadaagi jiray sawirro qurux badan oo muujinaya barwaaqada yurub, dhul cagaaran, daaro dhaadheer iyo wax u muuqda indha sarcaad oo laabteena ku beerayey hiloow iyo xiiso aynu u qabno in aan maalin uun hiigsano qaaradda qaboow.

Saaka waa subax ka duwan subaxyadii hore, waxa aan jawaab ka sugayaa saaxiibkeey oo noogu maqan baadi goobka muqalas inaga saacida sidii aynu uga huleeli laheyn dalka, saakay waa subax qabow oo aysan weli qorraxdu aad usoo bixin, waxa aan si dareen leh u sugayaa saaxiibkeey oo isagu subax waliba hurdada aad ugu soo daaha.

Waqti yar kadib waxaa igu soo biiray saaxiibkey, Saakay waa uu dhoolla cadeynayaa Qaab Socod boobsiis ah ayuuna ugu soo Kicitimayaa Dhankeyga, waxa aan Ku iri "Saaxiib Saakay Waa aad faraxsanatahay" waxa uu iigu jawaabay "Haa waxa aan xalay la hadlay Najiib oo jooga Sweden waxa aan kasoo helay Nambarkii Muqalaska", Waxa aan u Farxay si xad dhaaf ah aniga oo waliba Xabadka Geliyey Saaxiibkey, Waxa aan aniga iyo Saaxiibkey Waqti walba ka sheekeysan jirnay sidi aan uga tahriibi laheyn dalkan ay Nagu daashatay Shaqa la,aanta, kol haddii aynu dhameynay iskuulki oo aynaan helin wax barasho jaamacad, Shaqo ama Guur midoodna aanan heyn, Danta Baagamuudada iyo Duruufta Busaaradda waxaa Inoo dheeraa Dhibaatada Dagaallada, halista Amni xumada, Hardanka Kooxaha, Dhiillada Qabiillada, Aarsiga iyo AF duubka, Arxan darrada Maleeshiyaadka iyo Askareynta Ubadka oo dhamaantood ahaa Waxyaabo Caadi ka ah Magaalada iyo Dalka aynu ka leenahay rajada iyo Riyada Mustaqbal.

Waxa aynu Durbadiiba La xiriirnay Muqalaskii tahriibka, Waxa aan u sheegnay Qorshaheenna Ku Aadan in aynu dooneyno in aan Tahriibno, Waxa uu Nagu wargeliyey in uu Waxwalba noo fududeyn doono isla markaana waxa aynu Ku ballanay in aan Berrito kulan Ku yeelano Maqaayad Yar oo Ku taalla Isgoys aan sidaa uga fogeyn Xaafadeenna.

Maalintii xigtay Waxa anu la kulanay Muqalaskii, Ka Gadaal Wada hadal Kooban Waxa uu Naga dhaadhiciyey Muqalaskii in aan ka dhuumanno Waalidiinta Isaguna uu Si Lacag la,aan ah Nagu geyn Doono Libya Kolkaasna aynu la soo xiriiri doonno Waalidiinteena Si ay inooga Bixiyaan Qarashaadkii Socodka.

Aniga iyo Saaxiibkey Waxa aynu soo laabanay Inaga oo dareemeyna farxad iyo murugo wada socota, Kolka hore waxa aynu Ku faraxnay in aan ugu danbeyn Gaari doonno hadafkeenii ahaa in aynu Isaga haajirno dalka ay Nagu daashatay Mustaqbal xumidu,

Kolka xiga waxa aynu ka murugoonay in aynu ka dhuuman doonno waalidkeena Taasi oo Ku dhalin doonto quluubtooda walwal iyo walbahaar joogta ah.

Ka gadaal Afar Casho oo aynu Ku jirnay tabaabusheysi Waxa uu Subaxdii danbe Nagu war Geliyey muqalaskii in uu noo bilaaban doono socdaalkii Rafaadka iyo rajada huwanaa ee aan Ku tiigsan laheyn Qaaradda qabow iyo Qurbaha yurub.

Waxa aynu barqanamidii raacnay Gaari Yar oo Qaab Dhuumaaleysi ah uga Anbabaxay Duleedka Magaalada, dhamaanteen Waxa aan Nahay Dhalinyaro u badan wiilal waxaa kale oo Nagu wehlinaya safarka dhowr gabdhood oo inamo ah, qof waliba waxa uu hiigsanayaa hal ujeeddo oo ah in uu Nolol Wanaagsan ku helo Qaaradda yurub balse qof waliba waxaa ka danbeysa duruuf Gooni ah oo Ku riixday socodka iyo sahanka halista ah.

Waxyaabaha aan la Fajacsanaa waxaa Ka mid ahaa Gashaanti Qurxoon oo Soomaali ah oo Tahriibeysa Una Nugul Faraxumeyn, Kufsi iyo Karaama darro, Waxa ay ii Aheyd Bilowga la Yaabka balse ma aanan Ogeyn in aan Safarka kala Kulmi doono Wax waliba oo Cajiib iyo la Yaab ah.

Waxa aan Ka Dhaqaaqnay Magaaladii aan Ku dhashay ku Barbaaray, waa Markii iigu Horreysay ee aan Ka baxayo Dalkeyga, Sidoo kale Waa markii iigu Horreysay ee aan Sagootinayo Magaaladii aan Jeclaa, waliba Socdaal ay Naftu u Dhaxeyn doonto Nolol iyo Geeri.

Maalintii oo Idil waxa aan kusii guda jirnay safar Dhulka ah oo u muuqanayey mid Dalxiis ah, waxa aan Aheyn kuwa Daawanaya dhirta iyo doogga Ku hareereysan laamiga, hadba kolki aynu socono dhowr saacadood waxa aan aheyn kuwa ku deganaya tuulo ama Magaalo Soomaaliyeed inaga oo si damaashaad leh u iibsaneyna Cunno fudud, Cad iyo Caano iyo Nuucyada kala gedisan ee khudradda iyo dalagga miraha ee hodanka Ku ah ciiddeena.

Waxa aan aheyn Kuwa Wadaagaya Qosol, Kaftan, Is barasho iyo Farxad u muuqata mid Noqoneysa Bilowga Murugada, Waxa aynu mararka Qaar ahyen kuwa si Wadajir ah ugu Luqeynaya Heeso Jaceyl ama Wadani ah si aynu Niyadda u Moogeysiinno Murugada iyo Taaha Safarka.

Gabbal dhicii maqribnimo Ayeynu soo istaagnay tuulo yar, waxa uu Darawalku Nagu war Geliyey in ay halkani tahay xaduudki aan kaga Tallaabi laheyn dalka, Durbadiiba waxa aan dareemay Cabsi iyo walwal, Waxa uu Qalbigu ila dhaqaaqayaa Dareenka Murugo ee ah in aan sagootinayo Ciiddii aan Ku hana qaaday, Misana Waxa ay Niyaddu ii sheegeysaa in uu Socodku weli yahay biloow Sahankii Yurubna uu yahay Faanoole Fari kama qodna.

Qorraxdu waa mid sii Mirqeysa, waxaa Gaariga ka daaran Hees Cod gaaban oo igu sii badineysa Dareenka, Waxa aad Mooddaa in ay Heestu Kusoo Beegmatay Daqiiqadaha yar ee aan kasii Tallaabayo Xaduudka Dalkeyga, Waxaa Dhagteyda kusoo dhibcaya Kabanka Daggan iyo Codka Hoobalka Faysal Cumar Mushteeg oo kusoo Goynaya Heesta Sidatan:

***Ha derderin carrada ha duulin***

***Ha degdegine joog, Iska joog***

***Dalka lama Necbaadee***

***Debadaha lamaba Jeclaadee***

Safar Habeennimo oo aad u dheer ayaan kaga soo Dhaqaaqnay Xaduudka dalka, Goor ay tahay Saqdii dhaxe ayaan Nimid Goob banaan ah, waxa uu Gaarigii nagu dhex Dajiyey Jamaahiir dad ah oo laga kala keenay dhulal kala gedisan, Waxaa dhaceysa Dhaxan aad u daran, waxaa an dareemayaa Qarqaryo iyo Cabsi, Halkan Waxaa dhooban dadyoow aad u fara badan oo Ku hadlaya afaf  kala duwan, dhamaantood waa Tahriib waxaa Malaha halkan lagu sugayaa Gawaari waaweyn  oo xamuul ah kuwaasi oo lagu daad gureyn doono dhowr boqol oo qof oo tuban halkan.

Kolkii aynu kusoo biirnay dadyowgii faraha badnaa ayaan Marqura kala Lunnay dadkii ila saarnaa gaariga, waxaa an ku dhex darsoomay Jamaahiirtii faraha badneyd, aniga oo anfariirsan ayaan kol qura Maqlay Dhallinyaro Ku hadleysa Afka Soomaaliga oo si hoose u sheekeysanaya, waxa aan ugu soo dhowaaday si taxadar iyo farxad Labadaba isugu jirta,

Waxa aan Weydiiyey Sida ay wax u soconayaan, Waxa ay ii sheegeen in aynu iminka Ku suganahay Bartamaha Itoobiya Halkanna ay dhoobanyihiin Boqolaal isugu jira Soomaali, Itoobiyaan iyo Qowmiyado kale isla markaana Naloo wada daabuli doono Dhinaca  dalka Suudaan.

Waxaa isla habeennimo nalagu Guray Gawaari waaweyn, dadka waxaa loo Raseynayaa sidii Ari xaraash ah, ma jirto wax Sahan ah oo buuran oo ay dadku heystaan misana socdaalku waa mid aad u dheer.

Sadeex Cisho oo Rafaad iyo safar ah, kol aynu lugeyno, kol aynu Dabaal kaga gudubno Wabiyada Niilka, Kol aynu Raxan raxan U dhaafno Xaduudka, ugu Danbeyntii waxa aynu Nimid Magaalada Umu Durmaan Ee Dalka Suudaan halkaasi oo aan Saacado kooban kadib uga Sii gudubnay Socdaalkii Saxariirta badnaa Ee Saxaraha.

Waa subax Jarmaado ah Waxa aan u bixitimnay Dhinaca Saxaraha kala Qaybiya Suudaan iyo Liibiya, waxa aan  Dusha sare ka Fuulnay Gaari Noociisu Yahay (Cabdi Bile), Waxa aan Ku dhownahay 100 Ruux, Saaxiibkey Waxa aan ku kala Lunnay itoobiya Habeenkii Dadka la saarayey Gawaarida, Garan maayo halka uu ku danbeeyey balse waxa uu iiga taaganyahay Niyadda Maadaama uu ahaa Wehelka keli ah ee aan Fiirsanayey, Waxa aan Dareemayaa Ciriiri iyo Cabsi fara badan, Safarku waa mid aan laheyn Hakkad, Dhulku waa Saxaro Indhuhuna waxa ay qabayaan Cirka iyo Ciidda oo keli ah, Halkani Ma lahan Wax Geed ah, Haba sheegin Biyo ama xittaa Wax Noole ah, Kolki aan Yaraa waxaa an Maqli jiray Saxaraha waxaa loohu dhintaa Harraad iyo Gaajo, Qofkii ku dhinta waxaa duugaya Meydkiisa Ciidda la Rogmaneysa dabeylaha.

Ruuxii uu ka Dhamaado saadku ma lahan Meel uu kasii Qaato Deyn ama Deeq, waxa aan Anigu Guntiga ku Heystaa Dhowr xabbo oo Timir ah iyo Buraashad yar oo Biyo ah, Dadka Gaariga saarani Waxa ay isu Sheeganayaan Xoog iyaga oo kala Dhacaya Saadka iyo Biyaha, waxa ay isku Hardinayaan sidii xoolo Qadsanaa dhowr Maalmood oo Lagu sii daayey Waastada Ceelka, Halkani kama Jirto Haba yaraatee wax Arxan iyo Naxariis ah.

Kadib Maalin iyo habeen Safar ah oo aniga iiga dhigneyd Waqti aad u dheer, Waxa aan ugu danbeyntii ka Gudubnay Saxaraha, Barqadii danbe ayeynu Nimid inaga oo aad u rafaadsan deegaan Yar oo lagu Xareeyo Tahriibta, halkani Waa Xerada uu Maamulo ninka lagu magacaabo Magefe oo ah Nin uu magaciisa garanayo qof waliba, waxa aan Maqli jiray in uu Magefe yahay Ruux aad u Naxariis xun, balse kolkii aan Gudaha usoo Galnay Xeradiisa waxa aan durbaba dareemay in aan joogo meel ka mid ah Goobaha ugu Khatarta iyo Cabsida badan Dunida.

Fajaca iyo Yaabku waxa uu ahaa Mid is Daba joog ah, Waxa ay Muqalsiintu Nagu War geliyeen in Gaarigii naga Danbeeyey uu Daadshey Batroolka Isla markaana Wixii dadyoow Saarnaa ay Harraad ugu Baaba,een Saxaraha, Waxa aan u naxay si daran aniga oo ka Fakaraya Sidii uu Eebbe iiga soo Badbaadshay Qatartii Saxaraha, Balse waxa ay naxdinteydu isu badeshay Qarracan iyo Murugo kolkii la igu War geliyey in uu Gaarigu ahaa midkii uu Saarnaa Saaxiibkey, Naxdin iyo Nabar aan iga Go,eyn iyo Neef qabad ayey igu Noqotay Dhacdadaasi aan Ku Waayey Saaxiibkii Nolosha, Wehelkii Cidlada iyo Mataankii aan ku wada taami jirnay in aynu maalin uun Kuwada Damaashaadi doonno Qurbaha Yurub, Ha yeeshee Waqtiga iyo Waayaha ayaa ahaa mid Qoran, Waxa aan noqday qof uunan Safarka iyo Geediga Yurub u laheyn wax Xiiso iyo Dhadhan ah, Waxa aan Jacleystay Haddii uu Waqtigu dib u Noqon lahaa oo aan Aniga iyo Saaxiibkey isaga Qaxweyn laheyn Jardiimadii Xaafadda Ee aan kula Haasaawi Jirnay Dhoocilaha iyo Foodleyda Deriska.

Habeenkii xigay oo ii aheyd mid Yaab iyo Amakaag igu reebtay, Waxaa nalagu Xareeyey Qol Gooni ah Aniga iyo Dhowr qof oo kale, Waxaa durbaba inoo yimid nin Carab ah iyo Dhowr tarjumaan, Waxa uu lasoo baxay Liiska Magacyada, Qof waliba waxaa loo sheegayaa Aduunka Lacageed ee laga Doonayo in uu naftiisa Ku furto, Kolkii lasoo gaaray Magaceyga Ayuu igu Yiri " Waxaa Adiga Lagaa Doonayaa $5,000 (Shan Kun oo Doollarka Mareykanka ah), Maadaama Lagugu Soo Qaaday Xambaar ama Taxwiil". Xasuuso oo Ma jirto wax Qarash ah oo aan Horay u siiyey Muqalasiinta Waayo waxa uu Muqalaskii Koowaad inoo sheegay in ay inoo fududeyn doonaan Waxwalba, kadibna aan lasoo Hadli doonno Waalidiinteena si ay inooga Bixiyaan Qarashaadka, Maadaama ay Waalidiintu ku Qasbanaan Doonaan Xilligaas in ay Furtaan Madaxyada Caruurtooda, Iminka Ayey I Heysataa Arrintii aan Shalay u arkayey Xalka balse aan Maanta ka Shaleeynayo.

Waxa aan Garowsaday in la iga Doonayo Lacagtii Safarka oo Idil Laga soo billaabo Magaaladii Yareyd ee aan kasoo Bixitimay Tan iyo Halkan Liibiya Ee aan Ku Suganahay.

Waxa aan dib u xasuustay Tabartii Dhaqaale ee Qoyskeena oo aheyd mid aad u liidata, Waxa aan Dib u Xasuustay Aabahey oo ahaa Waayeel iyo Sheekh Saahid ah oo an Gacanta Ku Heyn Talo iyo Tabar Toona.

Waxa aan Garowsaday in aan Waalidiintii igu soo Tacab beelay kasoo maqanahay in ka badan Hal Todobaad isla markaana ay iigu guda jiraan Baadi goob iyo Baafin, Waxa aan Garowsaday in aan ahay Anbad Ay Rajadu u been sheegtay, Waxa aan Garowsaday in aan Joogo Meel Aanan Awoodin in aan ka noqdo isla markaana in aan Horay usii Socdaahi aysan iyaduna Aheyn mid ii sahlan.

Waxa aan u sheegay Magefe in Aanan Heli Karin Qiimahaasi Lacageed iyo Mid u dhow Toona, Balse Taasi maxey I dhaxalsiisay, Waxa uu Amaray Magefe in la  igu Xiro God Weyn oo loo Qorsheeyey in lagu Ciqaabo dadka laga Doonayo Lacagaha Madax furashada.

Waxa aan Godkaasi Mugdiga ah Ku Qaatay Soddon Cisho oo isugu jirta Gaajo, Garaacis, Xarig Gardaduud ah, Gocosho iyo Taah, Tan iyo intii aan ka door biday Geerida iyo Godkii Xabaasha.

Maalintii Danbe Kolkii uu iga Tan batay Ciqaabku, waxaa an Ogolaaday in Lala Xiriiro Waalidkeey si aan uga Warbixiyo Xaaladda aan ku Suganahay iyo Madax furashada la iga Doonayo, Waxaa la Garaacay Tiradii Isdhaafka aheyd ee Taleefanka Aabahey.

Waxa uu Aabbe iga Qabtay Taleefankii, waxa uuna si Naxariis leh igu Yiri " Waa Kuma",  Waa Codkiisii Dabacsanaa ee uu Dooriyey Gaboowgu, waxaa Durababa iga soo Daataday Ilmo, Waxaa an si Halhaleel leh uga Booday Hurdada, Mise wuxu waa Riyo, waxa aan Eegay Geesaha aniga oo Neef tuuraya, Waxa ay Isheydu Qabatay Nal Yar oo ka iftiimaya Dhinaca kale ee Qolka, waxa aan Usii dhowaaday Iftiinka nalka ,Waxa aan Dul istaagay aabaheey oo Gacmaha Kor u taagaya Isla markaana ilmadu Qoysay Daamankiisa.

Waxa aan su,aalay "Aabbe maxaa kugu dhacay" Waxa uu iigu jawaabay "Maandhe Waxa aan alle ka tuugayey in uu Shaqo iyo Mustaqbal Ku siiyo" waxa aan la Fajacay Wixi aan ku Riyoonayey iyo Siduu Aaabe iigu Yahay Ergo iigu maqan Baryaha Ilaahey, waxa aan La wadaagay Riyadii aan Ku riyoonayey ee aan kasoo toosay, waxaa an uga Sheekeeyey waxwaliba oo aan Riyada ku Arkay. Isaga oo Dhoolla cadeynaya  ayuu si Naxariis leh igu Yiri "Aabbe Berrito Waxa ay Noqon doontaa mid Qurxan, Dalkuna waa uu hagaagi doonaa, Mustaqbalkuna wuxuu noqon doonaa mid Iftiimaya, Ha dhigin rajada, ha is dhiibin waligaa, Halistiyo ciriiriga ha u bareerin oo Yuusan ku Sirin Caadka beenta ah Ee kuu Muuqanaya".

Waxa uu Aabbe ii Mariyey Maanso Dardaaran oo ka Tarjumeysa Waano ku Qotanta Rajo iyo Yididiilo, Talo iyo Tusaaleyn, iyo Diirnax Waalidnimo, Waxa uuna igu Yiri Sidatan:

*Hadaf weeye Noloshuye*

*Waa Hanuunka Eebbiyo*

*Hidaayadii Rasuulkee*

*Haku Doorsan Xeer kale*

*********

*Heerka loo Danleeyahay*

*Waa in Holanka Naareed*

*Laga Horo Adoonkee*

*Ha Halligin Naftadoo*

*********

*Halaqyada  Badweyntiyo*

*Hilinada  Ciriiryoon*

*Ha u Loogin Ruuxdiyo*

*Hilibkiyo Jirkaagoo*

*********

***Inuu Halis Bareer yahay***

***Waxaa kaaga Filan Hadal***

***Kuwii Horay u Doontaan***

***Wali Qaar Lasoo Helin***

***Haldoorkii Dalkaagaa***

***Ku Huleelayoo Maqan***

*******

***Maxaa Geesi Huban iyo***

***Hanad Wiil ahaan jiray***

***Hirku uu La Tegayoo***

***Doomuhu La Hiifeen***

*******

***Kuwaan Helin wax Aasoo***

***Badda Wali Ku Hoos Jira***

***Kuwuu Nibiri Haaftoo***

***Ka Hodmeen Yaxaasyadu***

*******

*Kuwaan Iilka Hoosiyo*

*Lagu Hubinin Aakhiro*

*Kuwaa Heerka Dunidaa*

*Loo Haatin Gacanoo*

*Hadalkood La Sugayaa*

*******

*Kuwaa Socod Habaaboon*

*Weli Hooyo Samir Bogan*

*Kuwii Sanad la Heybshaan*

*Laga Heynin  Khabaroo*

*Misna loo Hamuunyahay*

*Sidi inuu Horweyn yahay*

*Weli loo Han weynyahay*

*******

*Kuwuu Howdku Lumiyoo*

*Harraad oonku Dilayoo*

*Habqan Duurka Yaalliyo*

*Yeeydu Halac ka siisoo*

*Hilib Wuxuu lahaan Jiray*

*Haaddu Feenaneysaa*

*******

*Hiloowgii Ku Qaadiyo*

*Qurbahaad Haleel Tiri*

*Berrituu Hankoodii*

*Hoog Laga Shallaayiyo*

*Hingo Yeelan Doonaa*

*******

***Hooygii Dhulkaagiyo***

***Carradaad ka Haajiri***

***Berrituu Hagaag iyo***

***Hormar Tiigsan doonaa***

*******

***Horseedkii Dalkeygoow***

***Yey Ku Hoojin Maalmuhu***

***Samir Lagu Hagoogtiyo***

***Dugso Heybadaadoo***

*******

***Noqo Hogol Da,eysoo***

***Hugun Roob Sidiisii***

***Hadba soo Hillaacoo***

***Iftiin Noo Horseedoo***

***Na Hogaamiyoo Joog.***

*Cabdalla Qaasim Daamey*

# Riyo Shacab iyo Rajo Siyaasi

Oonka iyo Kolki uu Omosku Gaaray Heer Faral u Booreysi ah, Ayuu Awoowe igu Ku Yiri aniga oo ah 14 jir Xuur ah "Orod oo Maandhe Awrtii Kasoo Fur Dabarka oo Waxa aad u Dhaanisaa Saddexda Aqal ee Reerka". Durbaba Waxa aan Qabbirka Kasoo Furay Saddexdii Rati ee Kala ahaa Ina Xiis, Xarka Jare iyo Xaad Cadde oo Sulsulayey Gawaanka ka danbeeya Quuriga, Waxa aan kusoo kala taagay Hogaan Qamus ah, Dacaya keen, iyo Qoor surad.

Waxa aan Awrtii Soo Tuujiyey Ardaaga Aqalka, Kebad iyo Qobtol is Dulsaar ah, Kabaallo is weydaar ah, Laba Horraad oo Qabay ah iyo Laba Haan oo Arjeeg ah Ayaan Ceynka Kula Dhuujiyey Rati Waliba,

Dhabbuhu Waa Sheeg Iliil ah, Dhaankuna Waa Mid Saddex Qad ah, Socodku Waa Carraabid, Sahayduna Waa Saddex xabbo oo Bur duug ah iyo Buraashad Biyo ah oo Oonka iyo Astajada intaba U qoondeysan, Aniga oo Sifeynaya Socdaalka iyo Dhaanka Saddex Dhaxaalka ah Ayaan Awrta ku Maaweeliyey Foorida Iyo Heesta Aniga oo Oranaya Sidatan:

***War Dhanaane Waa Balad***

***Dhooboyna Waa dhul koofureed***

***Mana Dhowa Dhul Hiiraan oo***

***Waa loo Cawo Dhaxleeyaa***

Gudcurrada Habeennimo, Dheelmadka Aroornimo, Cabbaar furka Barqanimo, Carraabida Casarka iyo Guuraha Cawo kale Ayaan Kusii Jiray Socdaalka, Waxa aan Aroortii Danbe Dhaanki Keenay Ceelka, Shubaalka Awrta iyo Shaah Cabista Tuulada Ka gadaal Waxa aan Buuxiyey Haamankii.

Waxa aan Keligeey La  Hardamay Tuujinta Awrta iyo Raridda Dhaanka Aniga oo Ku Luqeynaya Hees Howleed  aan  Kusoo Jiibinayo Sidatan:

***Mid baan Raray Mid baan Rari***

***Mid baan Rorojiyoon Diray***

***Mid bey Raradi ii Taal***

***Mid aan Rari Rabaa Jira***

Awrta oo Saynta isaga Xiriirta  Ayaan kusoo dhigay Dhabbaha, Waa Casar liiq aan Habeenkeeda sii Guureyn doono Maalinkuna uusan laheyn Cabbaar fur, Dhaanku Waxa uu Aqalkii Ku Beeganyahay Gabbal Awdka Maqribnimo, Waxa aan Awrta Ku Samir Gelinayaa Heellada iyo Heesaha Dhaanka aniga oo Dareensiinaya in aan Aniguba La Qaybsanayo Dhibaatada Isla markaana Waxa aan ugu Heesaya Sidatan:

***Sida Caynku kuu Gubay***

***Baa Cagtuna ii Dalooshaa***

Inti aan Dhex Soo Laafyoonayey Ayaa Waxa aan La Kulmay Kurayo Dheelaya Cayaarta Lagdanka, Maadaama aan Ahay Wiil Ku Hana Qaaday Caanaha Geela Waxa aan Ku Biiray Lagdankii Aniga oo Awrtii Kusii Daayey Dhabbaha Iyaga oo Isku Daba Xiriirsan.

Dibir Urug Leh, Sabbaaxato Dul saar ah iyo Lagdan aan Waxba La Iskula Harin Ayaan Dhowr Saacad La Qaatay Kurayadii Ay isu Keentay Saaqidnimadu.

Kol Qura ayaan Ku Baraarugay in Ay Awrtii Iga Tagtay Ratiga u Danbeeyaahina uu ahaa Qaalin Buub ah, Cagta ayaan ka Dayey Orodka, Balse Waxa aan ka daba Imid Awrtii oo Buubtay isla markaana ay Haamankii Dhulka Ku Qubayaan Biyaha.

Hooyo waxa ay Aqalka Agtiisa Kusoo Hagaajisay Arigii Waxa ayna Aamusineysaa Caruurti oo la Taahaya Oon, Midwaliba waxa ay U dhiibtay Dhakal maran Ama Haruub Haan oo Qalalan, Waxa ay Ubadka ka Maaweelineysa Harraadka, Iyada oo u Sheegeysa in uu soo Dhowyahay Dhaanki, Isla markaana waxa ay ugu Heeseysa Sidatan:

***Dhaankii Maqnaayoow Heedhe***

***Ma dhowdahay Ma Dheer tahay***

***Mise Waad Dheelliday Heedhe***

Inta Aysan Ishu Qabanin Awrta ayey Reerku Maqleen Daryanka Koorta Boodaanka Ah ee Ku xiran Koranka, Iyo Koorta Laba Carrablaha ah Ee Ka Lulaneysa Qoorta Qaalinka ina Xiis, Ilmihi Yaraa Ayaa Bilaabay in ay Kusoo Ordaan Dhaanka, Waxaruhu waxa ay bilaabeen In ay usoo didaan Dhankeyga, Idaha Kuwii Aqal joogga ahaa Ayaa u Ciyey Si Isku mar ah Iyaga oo Dareemaya in ay Soo Dhowaatay Awrtii.

Dhuunyaalihi Ayaa kasoo Baxay Qoryaha, Tukuhu Waxa uu Heebaabayaa Dusha sare Ee Aqalka, Shimbiraha Iyo Qoolleyda (Tusbax Nabi) Ayaa Iyaguna Bixinaya Cod Gaar ah oo ay ugu Dabaal Degayaan Imaanshiyaha Dhaanka.

Kolki aan Awrta soo Istaajiyey Aqalka Ayaan Marqura la Anfariiray Noolaha Dhowrayey Dhaanka iyo Sida aan u Baday Rajo beelka, Waxa aan Fariistay Dhulka aniga oo Madaxa Saaranaya Gacmaha, Durba Hooyo Waxa ay Garowsatay in aan Keenay Haaman Faaruq ah, Iyada oo Heysata Dhabanada Ayey Igu Tiri "Wax Adiga Lagaa Sugay iyo Wax Siyaasi Laga Sugay Midna Silac Ma Hurayaan".

Ubadkii La Ashqaararayey Oonka waxa ay dib u Laqeen Candhuuftii, Idaha iyo Waxarihii Waxa ay La Laabteen Harraadki, Inti Samada Haaddiyo Naflihii Heehaabayey Hawada Waxa ay la Goosheen Dabeylaha Iyaga oo u Irsaaqad Tegaya Aqallo Kale.

Waxa aan Dareemay Niyad Xumi iyo Canaan, Waxa aan Bilaabay in aan Ku Rafto Derinta, Aniga oo Neef Tuuraya Ayaan Marqura Ka Booday Hurdada, oo Mise Wuxuba Waa Riyo, Waxa aan Daaray Muuq baahiyaha, Waxaa Ka Khudbadeynaya Mid Siyaasi ah, Waxa uu Oranayaa " Horumar ayaan idiin Horseedayaa" Dadkuna Waxa ay Sacabka Ugu Larayaan Dhoolla cadeyn iyo Niyad Sami Iyaga oo Hal Cod ku Oranaya "Sax Weeye, Sax Weeye".

Waxa aan Is Weydiiyey Waxa ay Dareemi doonaan Dadka Masaakiinta ahi Kolka uu Siyaasigaasi Lasoo Laabto Haaman Maran iyo Dhaan Kusoo Dheelliyey Dhabbaha.

Bal Qiyaas Samirka iyo Sida Ay u Sugtaan Dadweynuhu Rajada Siyaasigaas iyo Sida ay Kaga Dhowrayaan Waxqabad, Hiillo, iyo Waxtar aan Hagar laheyn.

Ka Qiyaas Qaado haddii uu La Yimaado Wax ka Fog Wixii laga Filayey, Bal Ka Qiyaas Ashqaraarka, il Go,a, Omati Dillaca, Urugada, Umalka, iyo Uur kutaallada Rayidka.

Bal Qiyaas Ubadka u baahan Iskuullada, Umusha aan Heysan Daryeelka, Odayga la  Ildaran Colaadaha.

***Hadduu Ubad Rafaad Qaba***

***Umul Raaca Dumarkiyo***

***Rug Caddaa Gaboobiyo***

***Rixin Oonku Daashaday***

*******

***Hadduu Ruux Ku Doortiyo***

***Shicib kuu Rucleyn Jiray***

***Kaa Rabey Daryeel Qaran***

*******

***Hadduu Gabo Riyaaqada***

***Rayid kuu Bislaa Shalay***

***Riyadeey Dhur sugayeen***

***Kolna ma u Rumeysaa !!***

*******

***Been Lagu Ragaadiyo***

***Raja Beelki Waayaha***

***Raran Wixi La soo Maray***

***Runta Maku Bogsiidaa !!***

*******

***Sida Roobka Dayrtee***

***Ramaas Doog leh Bixiyee***

***Rays lagu Nagaada Leh***

***Rajo ma u Horseedaa !!***

*Cabdalla Qaasim Daamey*

# Riyo Dhallaan iyo Dhagar Colaad

Waa Galabnimo Neecaaw Leh iyo Gabbal dhac Dayreed, Samada Waxaa Ka Muuqanaya Sagal iyo Daruur Gaaxsan, Rayska iyo Doogga iyo Saxansaxada Roobka Waxaa Sii Dheer Xareedda Gigan Balliyada iyo Waadiyada.

Waraha iyo Wadaha Quracda Leh Waxaa Dhex Ceegaaga Biyo uu Dul Sabbeynayo Ubaxu, Waqtigu waa Aaran iyo Barwaaqo ay Ciirtu Jug Leedahay, Waxa aad Nimcada iyo Baraaraha ka Dheehan Kartaa Caleemaha Dhirta, Dhogorta Xoolaha, Daamank Ubadka iyo Sheekooyinka Farxadda Leh Ee Waayeelka.

Waxa aan Ahay 6 Jir Waxaro Raac ah, Waxa aan Ku Cayaarayaa Barrin Doog Le, Waxa aan Kolna Qodanayaa Gocosada Kolna Waxa aan Dhaajinayaa Dhawaqa Xiita Xiitada Aniga oo Kor ka Ilaashanaya Waxaraha iyo Naylaha.

Kolkii uu Sii Guduutay Gabbalku Ayaan Waxarihii Bidbidka ahaa Usoo Kaxeeyey Dhinaca Aqalka, Waxa aan Sii Guranayaa Jicibta Ka Lulmaneysa Geedka Gudda ah, Aniga oo Sii Daawanaya Quruxda Cowska, iyo Qaanso Roobaadka Ku Gedaaman Qorrax u dhaca.

Waxa aan Edegga iyo Qoolka Ku Hubsaday Waxaraha, Waqti Yar Kadibna Waxa aan Gaddac isu dhigay Dhambasha aniga oo ka Dharagsan Dhaay Ari iyo Soor.

Dhulku waa Furin Loo soo Wada Naq Raacay, Waxa ay Reeruhu U Dageen Is Garabyaal uu Dabkoodu Isu Muuqdo, Jilibyo Kala Abtiris Gedisan, Jufooyin Kala Deegaan Duwan, iyoReero Kasoo Hayaamay Harraadka Jiilaalka Ayuu Kol Qura Kulmiyey Roobku.

Goor ay Tahay Gudcurkii Dhexe ee Habeenimo Ayaan Ku Kacay Codka Nin Qaylo Dhaaminaya, Maadaama Aanan Aad U Garan Waxa uu ka hadlayo Ayaan Kiciyey Curadkii Reerka Aniga oo Warsanaya Waxa uu Ninku Ku Qaylinayo, Waxa uu Igu Yiri: "Alleylehe Waa Oof Colaad iyo Umulo Doox" Waxa uu ii sheegay in Magliga Xaajadu ay tahay mid Aan Xerada lagu Sii Nagaan Karin.

Durba waxaa Arlada is qabsaday Gurbaanka iyo Sawaxanka Hurnaya Colaadda, Waxa ay Dhagaheygu Maqlayaan Dumar ku Qaylinaya "Tol La,ayeey", Ubad Ooynaya oo ka Sasay Hurdada, Aadaarka Waayeelka iyo Odayaal Ka Qaxaya Colaadda.

Waxaa Kol Qura Is Qabsaday Daryanka Kooraha, Cabaadka Awrta Lagu Geedinayo, Ololka Geela ka Guulaabaya Colaadda, Dawanka idaha la Dheelminayo, Iyo Janaxyada Lagu Didinayo Ariyaalaha.

Si Halhaleel leh Ayaan Geeddi Habeennimo Uga Huleelnay Barrinki Inaga oo halkiisa kaga Dhaqaaqnay Aqalka, Waxa aan Dareerinay Horweyn iyo Irmaan, Ido iyo Ariyaalo intii Xerada Noogu Jirtay, Inaga oo u Geeddi ah Dhul Aynaan Horay ugu Sahmin, Isla markaana Aynaan Garaneyn Halka uu Waqtigu Nagu Simi doono.

Curadkii Reerku Waxa uu la Baxsaday Geelii, Maadaama uu Yahay Hantida ugu Qaalisan Miyiga, Anigase Waxa aan Ahay Dhallaan Yar oo Soconaya Caga_Cadaan, Waxaa la igu Qaybiyey in aan Gadaal kasoo socdo Ariga Si aan Usoo Didiyo Neefkii Ka Dibdhaca Xoolaha.

Waxa aan Ku Guureynayaa Dhabbo, Dhulkuna waa Mugdi, Waxa aan La Lulmoonayaa Gamaanyo, Waxa aan Halis u ahay Halaq iyo Dhurwaa Hadba Midkii I Reebta, Waa aniga iyo Waqtiga Iyo Nasiibku Wuxuu I Yeelo.

Saqdii Dhaxe Kol ay Tahay Ayaan la  Socon waayey Gamaanyo Aawadeed, Wixi aan Hadba Dhexda kaga Dhaco Geedaha iyo Qodxaha, Waxa aan Ugu Danbeyntii Hurdada Dhinac ulu Dhacay Dhabbaha Qarkiisa, Aniga oo ka Haray Geedigii Qaxa ahaa.

Ma Uusan Jirin Qof I Tabaya Waayo Ruux Waliba waxa uu ahaa mid La Daallaa dhacaya Naxdinta iyo Urguda Colaadda, Ruux Waliba waxa uu uu ahaa Mid La Cararaya Nafsadiisa oo Qura.

Waxa uu Iftiinka Qorraxdu iga Qabtay Indhaha Xilli Aroor ah Aniga oo Baalka Kaga Jira Geed Gud ah oo aan ka Dugaalsanayey Dhaxanta, Waxa aan Marmartay Indhaha, Waxa aan Eegay Dhinacyada, Waxa aan Ujeedi waayey Dad, Xoolo iyo Nafle Kale Intaba, Waxa aan Garan waayey Halka aan Joogo, Halka aan u Socdo iyo Halka aan Ka Imid Intaba.

Waxa aan Garowsaday in aan Ahay Anbad, Waxa aan Dib u Xasuustay in aan Xalay Kasoo Qaxay Colaad, Colaadduna ay Tahay Caruura Qalad, Waxa aan Dareemay Murugo, Waxaa Indhaheyga kasoo Buuxsamay Ilmo.

Waxa aan Soo Qaaday Dhabbaha Aniga oo Ku Dul Cararaya Raadkii Ariyaalaha, Waxa aan Ahay Caga Cadaan, Waxa aan Billaabay in aan Rucleeyo Kolna Aad u Ordo, Kolna aan Tartiibsado Tallaabada, Kolna aan Ku Nasto Geed Har iyo Hoos Leh.

Wixi aan Hadba ku Raago Socodka Barqanimo, Wirwirka Duhurnimo iyo Walalacda Cadceedda Waxa aan Kolna Gaari Kari Waayey Raadkii, Waxa aan Is weydiiyey in aan ku Dul Soconayo Raad Aan Aheyn Midkii ay Reeruhu Ku Geedinayeen, Waxaa ii Muuqatay in aan Usii Anbanayo Dhul Kale oo aad Usii Fog.

Waxa aan Casar Liiqii Soo Gaaray Isgoys Kala Leex ah, Waxa aan Kala Garan Waayey Raadadka Faraha badan Ee Is Goynaya, Garan Waayey Geestii aan u Leexan Lahaa, Garan Waayey Xaajada Sidii aan u Xeerin Lahaa, Garan Waayey Faashiga iyo Godki uu Lahaan Jiray, Garan Waayey Talo Wixi aan Ku Goyn Lahaa.

Waxa aan Gacmaha Saartay Madaxa, Waxa aan La Taahayaa Anfariirka, Waxa aan Eegay Galbeed Mise Waxaa Sii Mirqeysa Qorraxdi, Waxa aan Eegay Samada Mise Waxaa Isi soo Xirxiraya Daruur iyo Roob Mahiigaan ah, Waxa aan Dib u Eegay Halkii aan ka Imid Mise Dhabbuhu Waa Iliil aysan Jirin Cid Kusoo Socota, Waxa aan Eegay Horteyda Mise Waa Rasto iyo Sheeg Kala Leex ah, Waxa aan Fariistay Dhulka Aniga oo Eegaya Labadeyda Cagood oo ay Damqinayaan Qodxuhu, Rafaadka Waxaa ii Wehliya Harraad, Harraadka Waxaa ii Wehliya Gaajo, Gaajada Waxaa Ii Wehliya Hiin raagga Ooyinta, Ilmada Waxaa ii Wehliya Cidlo, Cidlada Waxaa ii Wehliya Caruurnimo, Caruurnimada Waxaa ii Wehliya Colaad, Colaadda Waxaa ii Wehliya in aan Ahay Anbad.

Waxa aan Billaabay in aan Ku Gadgadoomo Sariirta, Kol Qura ayaan Ka Booday Hurdada, Mise Wuxu Waa Riyo, Waxa aan Sacabada Saartay Wajiga, Waxa aan Xasuustay in aan Ku Noolahay Dal ay I Keentay Duruufta  Hijradu, Waxa aan Xasuustay in aan Anigaba Ahaa Ubad Kasoo Badbaaday Colaadaha.

Waxa aan Is Weydiiyey Ubadka Weli u Nugul Gulufyada iyo Dagaallada, Anbadkiyo Caruuraha ay Daashadeen Diraraha Sokeeyuhu.

*Cisha Dayr Barwaaqoo*

*Daruuruhu Curteen baan*

*Cosobkii ka Doogmiyo*

*Calfan Waayey Roobkoo*

*******

*Xalay Goor Caweeyskii*

*Miyuu Duul Callaan ihi*

*Cutubyada Wax Laayiyo*

*Colaad Buun u Yeershoo*

*******

*Miyuu Dhebadka Caagani*

*Fooriduu Ku Caan Baxay*

*Ku Codeeyey Luuqdoo*

*******

*Miyuu Fiinku Casarkii*

*Cadaawaha u Baaqoo*

*Ciyoowguna Habeenadi*

*ka Cabaaday Duurkoo*

*******

*Miyeey Nabad Carootoo*

*Cuqle Lagu Halaagmiyo*

*Curaaftanku Dagaallada*

*Cabsi noogu Sheegoo*

*******

*Miyuu Ubad Cataaboo*

*Hadba Galab Carraaboo*

*Lagu Waayey Cararkoo*

*******

*Miyeey Cirib Tireenoo*

*Colaadaha Sokeeyuhu*

*Cadibeen Dhallaankoo*

*******

*Miyuu Dumar Calaacali*

*Calool Xumo Daraadeed*

*Cayshkii ka Soomoo*

*******

*Miyuu Oday Cirrooluhu*

*Caqliguu Lahaan Jiray*

*Carbin Waayey Xaajoo*

*******

***Cisi Lagu Nagaadiyo***

***Ciiddiyo Dhulkeygii***

***Miyeey Dirirtu Ciishoo***

*************

***Miyuu Jiilka Caabboon***

***Ama Duul Culuum Lihi***

***Iga Damin Colaaddaan!***

*Cabdalla Qaasim Daamey*

# Gunaanad

**AQRISTE** waxa aan Aad ugu Faraxsanahay in aad ila Soo Gaartay Halkan, Aniga oo Kaaga Mahad Celinaya Waqtigii aad Ku Bixisay Aqriska, Iyo Dulqaadkii Aad Uga Soo Gudubtay Wixi Qaladaad ah Ee aad La Kulantay.

Waxa aan Rajeynayaa in aad Garowsatay Gunta Hadalka iyo Hadafka Looga Gol Lahaa Sheeko Ama Mowduuc Waliba, Waxa aan Kaaga Cudur Daaranayaa Haddii Inta Badan Sheekooyinka oo kuu Marayey Meel aad u Fiican Aan Kuugu Wargeliyey Si Kadis ah in Ay Wax waliba Ahaayeen Riyo, Hadaba Ujeedada Qormooyinka Ayaa Aheyd Qaabkaas, Yoolkuna Waxa uu ahaa Si aan Kuugu Tusaaleeyo Kala Fogaashiyaha iyo Masaafada u Dhaxeysa Rajo Waliba Iyo Wadciga Runta ah.

Imisa Jeer Ayaad Adiga oo Ku Sugan Qurbe aad u Fog uu Qalbigaagu Dib u Jalleecday Dhaqanki Suubanaa iyo Hiddihi Soomaaliyeed, Imisa Jeer Ayaad Dib u Tabtay Udugi Keynta, Aqalki Miyiga, Ololki Geela, Ubaxi Dhirta, Ool iyo Dhaanto, Iyo Ayaamihii Quruxda Badnaa Ee Dhulki Hooyo.

Imisa Jeer Ayaad La Gocotay Dhul uu Hantiyey Awoowgaa oo Aad Dhaxal u Leedahay Misna uu Maamulayo Nacab Gumeysi ah, Imisa Jeer Ayaad Ku Hamisay Xorriyad iyo Xakun Soomaalinimo.

Imisa Jeer Ayaad Ka Gubatay Dhallinyaro Soomaaliyeed oo uu Waqtigu Baday Tahriib Waayuhuna Ku Qasbeen Duruufo Aysan Ku Tala Gelin, Imisa Ayuu Hanad Soomaaliyeed oo Lahaa Han Mustaqbal, Hammi Caaboon, Iyo Harusocod Misna uu Harqiyey Hirka Badweyntu, Ama Ay Maalmuhu ka Dhigeen Anbad Ku Dhex Lumay Dhulyoow Shisheeye.

Imisa Jeer Ayaad Ku Hamisay Dowladnimo Soomaaliyeed iyo Nabad ka Curatay Dhulkeenii, Imisa Socdaal Ayaad Ku Dhex Safri Laheyd Dhul Soomaaliyeed oo Barwaaqo Sooran ah oo Ay Dhex Mushaaxayaan Dadyoow Dalxiis ah, Waxaa Laga Yaabaa in ay Adiga Kuula Muuqato Wax ay Adagtahay in ay Dhacdo Balse Waxa uusan Shaki Ku Jirin in aad Jeclaan Laheyd in ay Dhacdo, Niyadaadana ay ka Guuxeyso Arrintaasi.

Imisa Jeer Ayaad Ka Damqatay Bulsho Soomaaliyeed oo uu Siyaasigu ku Dhagray Ballan Qaadka, Ama uu Ku Dan Gaaray Daneystuhu, Bulsho ay u Run sheegtay Duruufuhu, Bulsho Aamintay Ballan Qabaha iyo Beenaalaha, Bulsho La Tiiceysa Taaha iyo Tacadiga uu Baday Kii Mateli Lahaa, Bulsho Ay Ka Mid Yihiin Ubad Rafaad Qaba, Dumar u Nugul Umul Raaca, Waayeel Rug Caddaa ah, iyo Rixin Ooman Intaba.

Imisa Jeer Ayaad Ka Murugootqy Ama aad Usoo Joogtay Dhallaan La Daallaa Dhacaya Dhibaatooyinka Dagaallada, iyo Jiilal Ay Mustaqbalkoodi Naafeeyeen Colaaduhu.

Waxa uu Dhiganuhu Qaab Dahsoon Kuugu Tusaaleeyey Qadiyadahaasi oo Idil Kuwaa oo Laga Yaabo in uu Qof Waliba Ka Leeyahay Aragti Gooni ah, Balse Qormooyinka Buugani Waxa ay Ka Tarjumayaan Aragtida Qoraaga oo Kali ah.

Qof waliba Waxa ay Qadiyadahani ula Muuqan Karayaan Qaab kale, Balse Waxa Mar waliba na Mideynaya ayaa Ah in ay Rumoobaan Riyooyinka Umada Soomaaliyeed, Lana Helo Dhul Xor ah, Dhaqan Dhowrsan, Dhallaan ku Hana qaada Nabad, Dhallin leh Hammi Wanaagsan, Bulsho Rajo Leh, iyo Mustaqbal Dowladnimo oo Quruxsan.

Waa Arrin Aad u Qurux badan haddii aad Horay u Laheyd Rajooyinkaan oo kale, Ama Kuwa u Eg, Isla markaana aad Si Wacan ula Jaan qaaday Qormooyinka Adiga oo Sawiranaya Wax waliba Sida ay u Dhacayaan, iyo Ujeedka Fog Ee Qormada, Kana Bogatay Sheekada, Farshaxanka iyo Fariinta Dahsoon Ee Ku Jirta Qormo Waliba.

Waa Arrin kale oo Iyaduna Qurux Badan Haddii Aad Iminka Ku Baraarugtay oo aad Buuggan ka Dheehatay Riyooyin iyo Rajooyin kugu Cusub, Isla Markaana Aad Buuggan ka Kororsatay Wax kugu Cusub oo Wanaag ah.

Hadaba Labada Goorba Waa Guul Aad ka Dhaxashay Buuggan, Sidoo Kale Iyaduna Waa Guul uu Buuggu Ku Gudbiyey Fariintii Qoraaga iyo Yoolkii Fogaa Ee Laga Lahaa Dhigaalka.

**Ugu Danbeyntii**

Wixi aan Saxay Waxa ay ka Ahaadeen Hanuunka Eebbe (SW) iyo Hidaayada Nabigeenna Suuban (NNKH), Sidoo Kale Wax waliba oo aan Qalday Waxa ay Ka Ahaadeen Nafteyda iyo Sheydaan.

*Wa billahi Towfiiq*

*Cabdalla Qaasim Daamey*

*November 2018*

